Бадандешон маломат мекунандам,
Ки то чанд эҳтимоли ёри бадхӯй?
Муҳол аст ин, ки тарки дӯст ҳаргиз
Бигӯяд Саъдӣ, эй душман, ту мегӯй.

* * *

Хоҳам андар пояш афтодан чу гӯй,
В-ар ба чавгонам занад, ҳеҷаш магӯй.
Бар сари ушшоқ тӯфон, гӯ, бибор,
Дар раҳи муштоқ пайкон, гӯ, бирӯй.
Гар[1] ба доғат мекунад, фармон бибар
В-ар ба дардат мекушад, дармон маҷӯй.
Новадони чашми ранҷурони ишқ
Гар фурӯ резанд, хун ояд ба ҷӯй.
Шод бош, эй маҷлиси рӯҳониён,
То кӣ хурд ин май, ки ман мастам ба бӯй.
Ҳар кӣ савдономаи Саъдӣ набишт,
Дафтари парҳезгорӣ, гӯ, бишӯй.
Ҳар кӣ нашнидаст вакте бӯи ишқ,
Гӯ, ба Шероз ою хоки ман бибӯй.

* * *

Муборак соате бошад, ки бо манзур биншинӣ,
Ба наздикат бисӯзонад, магар к-аз дур биншинӣ.
Укобон медарад чанголи бози оҳанинпанҷа,
Туро бозӣ ҳамин бошад, ки чун усфур биншинӣ.
Набояд, гар бисӯзандат, ки фарьёд аз ту бархезад,
Агар хоҳӣ, ки чун парвона пеши нур биншинӣ.
Гарат бо мо хуш афтодаст, чун мо лоуболӣ шав,
На ёрон маст бархезанду ту мастур биншинӣ.

---

[1] А — В-ар.

Мае хӯр, к-аз сари дуньё тавонӣ хостан якдил,
На он соат, ки ҳушьёрат кунад, махмур биншинӣ.
Таманнои шикам рӯзе кунад яғмои мӯронат,
Агар ҳар ҷо ки ширинист, чун занбӯр биншинӣ.
Ба сурат з-он гирифторӣ, ки дар маънӣ намебинӣ,
Фаромӯшат шавад ин дев, агар бо ҳур биншинӣ.
Напиндорам, ки бо ёрат висол аз даст бархезад,
Магар, к-аз ҳар чӣ ҳаст андар ҷаҳон, маҳҷур биншинӣ.
Миёни хобу бедорӣ тавонӣ фарқ кард он гаҳ,
Ки чун Саъдӣ ба танҳоӣ шаби дайҷур биншинӣ.[1]

* * *

Шаб асту шоҳиду шамъу шаробу ширинӣ,
Ғанимат аст чунин шаб, ки дӯстон бинӣ.
Ба шарти он, ки манат бандавор дар хидмат
Ба пой бошаму[2] ту хоҷавор биншинӣ.
Миёни мову шумо аҳд дар азал рафтаст,
Ҳазор сол барояд ҳамон нахустинӣ.
Чу сабрам[3] аз ту муяссар намешавад, чӣ кунам?
Ба хашм рафтаму боз омадам ба мискинӣ.
Ба ҳукми он, ки маро ҳеҷ дӯст чун ту ба даст
Наёяду ту беҳ аз ман ҳазор бигзинӣ.
Ба рангу бӯи баҳор, эй фақир қонеъ бош,
Чу боғбон нагузорад, ки себу гул чинӣ!
Тафовуте накунад, гар туруш куни абрӯ,
Ҳазор талх бигӯӣ, ҳанӯз ширинӣ.
Лигом бар сари шерон кунад салобати ишқ,
Чунон кашад,[4] ки шутурро миҳор дар бинӣ.
Зи некбахтӣ Саъдист пойбанди ғамат,
Зиҳӣ, кабӯтари муқбил, ки сайди шоҳинӣ!
Маро шикеб намебошад, эй мусулмон,
Зи рӯи хуб лакум диникум валиддинӣ.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — Қамар бандаму.
[3] А — сабр. [4] А — кунад.

* * *

Рӯзе ба занахдонаш гуфтам; биҳи симинӣ,
Гуфт: аз назаре дорӣ, моро беҳ аз ин бинӣ!
Хуршед гарат хонам, ҳам тарки адаб бошад
Чархи маҳу хуршедӣ, боғи гулу насринӣ!
Ҳоҷат ба нигоридан набвад рухи зеборо,
Ту, моҳи парипайкар, зебову нигоринӣ!
Бар бистари ҳиҷронам шояд, ки напурсандам,
Қас сӯхтахирманро гӯяд, ба чӣ ғамгинӣ?
Биншин, ки фиғон аз мо бархост дар айёмат,
Бас фитна, ки бархезад, ҳар ҷо ки ту биншинӣ.
Гар бандаи худ хонӣ, афтем ба султонӣ
В-ар рӯй бигардонӣ, рафтем ба мискинӣ.
Қас айб наёрад гуфт онро, ки ту бипсандӣ,
Қас рад натавонад кард онро, ки ту бигзинӣ
Ишқи лаби ширинат рӯзе бикушад Саъдӣ,
Фарҳод чунин куштаст он шӯх ба ширинӣ!

* * *

Чашми ризову марҳамат бар ҳама боз мекунӣ,
Чун ки ба бахти мо расад, ин ҳама ноз мекунӣ?
Эй, ки наёзмудаӣ сурати ҳоли бедилон,
Ишқ ҳақиқат аст, агар ҳамли маҷоз мекунӣ.
Эй, ки насиҳатам кунӣ, к-аз паи ӯ дигар марав
Дар назари Сабуктегин айби Аёз мекунӣ.
Пеши намоз бигзарад сарви равону гӯядам:
Қиблаи аҳли дил манам, саҳв намоз мекунӣ.[1]
Дӣ ба умед гуфтамаш: дохи давлати туям,
Гуфт: дуо ба худ бикун, гар на ниёз мекунӣ.
Гуфтам: агар лабат газам, май хураму шакар
мазам,
Гуфт: хурӣ, агар пазам, кисса дароз мекунӣ.
Саъдии хеш хониям, пас ба ҷафо барониям,
Суфра агар намениҳӣ, дар ба чӣ боз мекунӣ?

---

[1] А — Ин байтро надорад.

* * *

Ёрӣ он аст, ки захр аз қибалаш нӯш кунӣ,
На чу ранче расадат, ёр фаромӯш кунӣ.
Ҳован аз ёр ҷафо бинаду таслим шавад,
Ту чӣ ёрӣ, ки чу дег аз тафи дил ҷӯш кунӣ.
Алам аз дӯш бинеҳ в-ар амале фармояд,
Шарти озодагӣ он аст, ки бар дӯш кунӣ.
Роҳи доно дигару мазҳаби ошиқ дигар аст,
Эй хирадманд, ки айби мани мадҳуш кунӣ.
Шоҳид он вақт бибояд, ки ту ҳозир гардӣ,[1]
Мутриб он вақт бикӯбад, ки ту хомӯш кунӣ.
Сари ташнеъ надорӣ, талаби ёр макун,
Магасат неш занад, чун талаби нӯш кунӣ.
Пой дар силсила бояд, ки ҳамон лаззати ишқ
Дар ту бошад, ки гарат даст дар оғӯш кунӣ.[2]
Мард бояд, ки назар бар малаху мӯр кунад,
Он тааммул, ки ту дар зулфу баногӯш кунӣ.
То чӣ шаклӣ, ту дар оина ҳамон хоҳӣ дид,
Шоҳид оинаи туст, ар назари ҳуш кунӣ.
Сухани маърифат аз ҳалқаи дарвешон пурс,
Саъдиё, шояд[3] аз ин ҳалқа, ки[4] дар гӯш кунӣ.

* * *

Фаррух сабоҳи он, ки ту бар вай назар[5] кунӣ,
Фирӯз рӯзи он, ки ту бар вай гузар[6] кунӣ.
Озод бандае, ки бувад[7] дар рикоби ту,
Хуррам вилояте, ки ту он ҷо сафар кунӣ.
Дигар наботро нахарад муштарӣ ба ҳеч,
Як бор агар табассуми ҳамчун шакар кунӣ.
Эй офтоби равшану, эй сояи ҳумой,
Моро нигоҳе аз ту тамом аст, агар кунӣ.

---

1 А — Шунаванд(а) аст, ки гӯянда ба овоз орад.
2 А — Ин байтро надорад. 3 А — шояд, эй Саъдӣ.
4 А — ту. 5 А — гузар. 6 А — назар. 7 А — равад.
8 А — рӯе.

Ман бо ту дӯстию вафо кам намекунам,
Чандон ки душманию ҷафо бештар кунӣ.
Макдури ман сарест, ки дар поят афканам,
Гар з-он ки илтифот бад-ин мухтасар кунӣ.
Умрест, то ба ёди ту шаб рӯз мекунам,
Ту хуфтаи, ки гӯш ба оҳи саҳар кунӣ.
Донӣ, ки рӯям аз ҳама олам ба рӯи туст,
Зинҳор, агар ту рӯй ба рӯи[1] дигар кунӣ.
Гуфтӣ, ки деру зуд ба ҳолат назар кунам,
Оре, кунӣ, чу бар сари хокам гузар кунӣ.
Шарт аст, Саъдиё, ки ба майдони[1] ишқи дӯст
Худро ба пеши тири маломат сипар кунӣ.
В-аз ақл беҳтарат сипаре бояд, эй ҳаким,
То аз хаданги ғамзаи хубон ҳазар кунӣ.

* * *

Ҳама касро тану андому ҷамол асту ҷавонӣ
В-ин ҳама лутф надорад, ту магар сарви равонӣ?
Назар овардаму бурдам, ки вуҷуде ба ту монад,
Ҳама исманду ту ҷисмӣ, ҳама ҷисманду ту ҷонӣ.
Ту магар парда бипӯшию касат рӯй набинад
В-ар ҳамин парда занӣ, пардаи халқе бидаронӣ.
Ту надонӣ, ки чаро дар ту касе хира бимонад,
То касе ҳамчу ту бошад, ки дар ӯ хира бимонӣ.
Нӯки тири мижа аз ҷавшани ҷон мегузаронӣ,
Ман тунукпӯст нагуфтам,[2] ту чунин[3] сахткамонӣ.
Ҳар чӣ дар ҳусни ту гӯянд, чунонӣ ба ҳақиқат,
Айб[3] он аст, ки бо мо ба иродат на чунонӣ.
Рамаке беш намондаст гирифтори ғаматро,
Чанд маҷрӯҳ тавон дошт, бикуш, то бираҳонӣ.
Беш аз ин сабр надорам, ки ту ҳар дам бари қавме
Биншинию маро бар сари оташ бинишонӣ.

---

[1] А — зиндонӣ.
[2] А — чунонам. [3] А — чунон. [4] А — айбат.

* * *

Ёрӣ он аст, ки заҳр аз қибалаш нӯш кунӣ,
На чу ранҷе расадат, ёр фаромӯш кунӣ.
Ҳован аз ёр ҷафо бинаду таслим шавад,
Ту чӣ ёрӣ, ки чу дег аз тафи дил ҷӯш кунӣ.
Алам аз дӯш бинеҳ в-ар амале фармояд,
Шарти озодагӣ он аст, ки бар дӯш кунӣ.
Роҳи доно дигару мазҳаби ошиқ дигар аст,
Эй хирадманд, ки айби мани мадҳуш кунӣ.
Шоҳид он вақт бибояд, ки ту ҳозир гардӣ,[1]
Мутриб он вақт бикӯбад, ки ту хомӯш кунӣ.
Сари ташнеъ надорӣ, талаби ёр макун,
Магасат неш занад, чун талаби нӯш кунӣ.
Пой дар силсила бояд, ки ҳамон лаззати ишқ
Дар ту бошад, ки гарат даст дар оғӯш кунӣ.[2]
Мард бояд, ки назар бар малаху мӯр кунад,
Он тааммул, ки ту дар зулфу баногӯш кунӣ.
То чӣ шаклӣ, ту дар оина ҳамон хоҳӣ дид,
Шоҳид оинаи туст, ар назари ҳуш кунӣ.
Сухани маърифат аз ҳалқаи дарвешон пурс,
Саъдиё, шояд[3] аз ин ҳалқа, ки[4] дар гӯш кунӣ.

* * *

Фаррух сабоҳи он, ки ту бар вай назар[5] кунӣ,
Фирӯз рӯзи он, ки ту бар вай гузар[6] кунӣ.
Озод бандае, ки бувад[7] дар рикоби ту,
Хуррам вилояте, ки ту он ҷо сафар кунӣ.
Дигар наботро нахарад муштарӣ ба ҳеҷ,
Як бор агар табассуми ҳамчун шакар кунӣ.
Эй офтоби равшану, эй сояи ҳумой,
Моро нигоҳе аз ту тамом аст, агар кунӣ.

---

[1] А — Шунаванд(а) аст, ки гӯянда ба овоз орад.
[2] А — Ин байтро надорад. [3] А — шояд, эй Саъдӣ.
[4] А — ту. [5] А — гузар. [6] А — назар. [7] А — равад.
[8] А — рӯе.

Ман бо ту дӯстию вафо кам намекунам,
Чандон ки душманию ҷафо бештар кунӣ.
Макдури ман сарест, ки дар поят афканам,
Гар з-он ки илтифот бад-ин мухтасар кунӣ.
Умрест, то ба ёди ту шаб рӯз мекунам,
Ту хуфтаӣ, ки гӯш ба оҳи саҳар кунӣ.
Донӣ, ки рӯям аз ҳама олам ба рӯи туст,
Зинҳор, агар ту рӯй ба рӯи[1] дигар кунӣ.
Гуфтӣ, ки деру зуд ба ҳолат назар кунам,
Оре, кунӣ, чу бар сари хокам гузар кунӣ.
Шарт аст, Саъдиё, ки ба майдони[1] ишқи дӯст
Худро ба пеши тири маломат сипар кунӣ.
В-аз акл беҳтарат сипаре бояд, эй ҳаким,
То аз хаданги ғамзаи хубон ҳазар кунӣ.

* * *

Ҳама касро тану андому ҷамол асту ҷавонӣ
В-ин ҳама лутф надорад, ту магар сарви равонӣ?
Назар овардаму бурдам, ки вуҷуде ба ту монад,
Ҳама исманду ту ҷисмӣ, ҳама ҷисманду ту ҷонӣ.
Ту магар парда бипӯшию касат рӯй набинад
В-ар ҳамин парда занӣ, пардаи халқе бидаронӣ.
Ту надонӣ, ки чаро дар ту касе хира бимонад,
То касе ҳамчу ту бошад, ки дар ӯ хира бимонӣ.
Нӯки тири мижа аз ҷавшани ҷон мегузаронӣ,
Ман тунукпӯст нагуфтам,[2] ту чунин[3] сахткамонӣ.
Ҳар чӣ дар ҳусни ту гӯянд, чунонӣ ба ҳақиқат,
Айб[4] он аст, ки бо мо ба иродат на чунонӣ.
Рамаҷе беш намондаст гирифтори ғаматро,
Чанд маҷрӯҳ тавон дошт, бикуш, то бираҳонӣ.
Беш аз ин сабр надорам, ки ту ҳар дам бари қавме
Бинишинию маро бар сари оташ бинишонӣ.

---

[1] А — зиндонӣ.
[2] А — чунонам. [3] А — чунон. [4] А — айбат.

Гар бимирад ачаб[1] он шахсу дигар зинда набошад,
Ки биронӣ зи дари[2] хешу дигар бор бихонӣ.
Саъдиё, гар қадамат роҳ ба поён нарасонад.[3]
Боре андар талабаш умр ба поён бирасонӣ.

* * *

На тарики дӯстон асту на шарти меҳрубонӣ,
Ки ба дӯстони якдил сару даст барфишонӣ.
Диламˇ аз ту чун наранҷад, ки ба ваҳм дарнагунҷад,
Ки ҷавоби талх гӯӣ ту бад-ин шакардаҳонӣ.
Нафасе биёву биншин, сухане бигӯю бишнав,
Ки ба ташнагӣ бимурдам бари оби зиндагонӣ.
Ғами дил ба кас нагӯям, ки бигуфт ранги рӯям,
Ту ба суратам нигаҳ кун, ки сароирам бидонӣ.

Аҷабат наёяд аз ман, сухановни сӯзнокам
Аҷаб аст, агар бисӯзам чу бар оташам нишонӣ.
Дили орифон бибурдаңду қарори порсоён
Ҳама шоҳидон ба сурат, ту ба сурату маонӣ.
На хилофи аҳд кардам, ки ҳадиси ҷуз ту гуфтам,
Ҳама бар сари забонанду ту дар миёни ҷонӣ.
Агарат ба ҳар кӣ дунъё, бидиҳанд, ҳайф бошад
В-агарат ба ҳар чӣ укбо, биҳаранд, ройгонӣ.
Ту назири ман бубинӣ ба дамили ман бигирӣ,
Ивази ту ман наёбам, ки ба ҳеҷ кас намонӣ.
На аҷаб, камоли ҳуснат, ки ба сад забон бигӯям,
Ки ҳанӯз пеши зикрат ҳиҷилам зи безабонӣ.
Мадеҳ, эй рафик, пандам, ки назар бар ӯ фикандам,
Ту миёни мо надонӣ, ки чӣ меравад ниҳонӣ.
Мазан, эй адӯ, ба тирам, ки бад-ин кадар намирам,
Хабараш бигӯ, ки ҷонат бидиҳам ба муждагонӣ.
Бути ман чӣ ҷои Лайлӣ, ки бирехт хуни Маҷнун
Агар ин камар бубинӣ, дигар он самар нахонӣ

[1] А — дигар. [2] А — бари. [3] А — насипорад.

Дили дардманди Саъдӣ зи муҳаббати ту хун шуд
На ба васл мерасонӣ, на ба қатл мераҳонӣ.

* * *

Нагӯям обу гил аст он[1] вуҷуди рӯҳонӣ,
Бад-ин камол набошад ҷамоли инсонӣ.
Агар ту обу гилӣ ҳамчунон ки соири халқ,
Гили биҳишт, мухаммар ба оби ҳайвонӣ.
Ба ҳар чӣ хубтар андар ҷаҳон назар кардам,
Ки гӯямаш,[2] ба ту монад, ту хубтар з-онӣ.
Вуҷуди ҳар кӣ нигаҳ мекунам, зи ҷону ҷасад
Мураккаб асту ту аз фарқ то қадам ҷонӣ.
Гарат дар оина симои хеш дил бибарад,[3]
Чу ман шавию ба дармони хеш дармонӣ.
Диле, ки бо сари зулфат таалluқе дорад,
Чӣ гуна ҷамъ шавад бо чунин парешонӣ?[4]
Маро, ки пеши ту иқрори бандагӣ кардам,
Равост, гар бинавозию гар биранҷонӣ.
Вале хилофи бузургон, ки гуфтаанд, макун,
Бикун, ҳар он чӣ бишояд, на ҳар чӣ битвонӣ,[5]
Тамаъ мадор, ки аз доманат бидорам даст
Ба остини малоле, ки бар ман афшонӣ.
Фидои ҷони ту, гар ман фидо[6] шавам, чӣ шавад?
Барои ид бувад гӯсфанди қурбонӣ.
Равони равшани Саъдӣ, ки шамъи маҷлиси туст,
Ба ҳеҷ кор наёяд, гараш бисӯзонӣ.

* * *

Эй, ки оби зиндагонии ман дар даҳони туст,
Тири ҳалоки зоҳири ман дар камони туст.

---

[1] А — ин. [2] А — гӯямат. [3] А — намояд.
[4] А — Ин байтро надорад. [5] А — Ин байтро надорад.
[6] А — талаф.

Гар буркае фурӯ нагузорӣ ту бар[1] ҷамол,
Дар шаҳр ҳар кӣ кушта шавад, дар замони туст.
Ташбеҳ рӯи ту накунам ман ба офтоб,
Қ-ин мадҳи офтоб, на таъзими шони туст.
Гар як назар ба гӯшаи чашми иродате
Бо мо кунию гар накунӣ, ҳукм аз они туст.
Ҳар рӯз халқро сари ёрею соҳибест,
Моро ҳамин сар аст, ки бар остони туст.
Бисьёр дидаем дарахтони мевадор,
З-ин беҳ надидаем, ки дар бӯстони туст.
Гар дасти дӯстон[2] нарасад, боғро чӣ ҷурм?
Манъе,[3] ки меравад гунаҳ аз[4] боғбони туст.
Бисьёр дар дил омад андешаҳову[5] рафт,
Нақше, ки он намеравад аз дил, нишони туст.
Бо ман ҳазор навбат агар душманӣ кунӣ,
Эй дӯст, ҳамчунон дили ман меҳрубони туст.
Саъдӣ, ба қадри хеш таманнои васл кун,
Симурғи мо чӣ лоиқи зоғ ошьёни туст.

* * *

Сабр кун, эй дил, ки сабр сирати аҳли сафост,
Чораи ишқ эҳтимол, шарти муҳаббат вафост.
Молики радду қабул ҳар чӣ кунад, подшост,
Гар бизанад, ҳоким аст в-ар бинавозад, равост.
Гарчи бихонад, ҳанӯз дасти ҷазаъ бар дуост,
В-ар чи биронад, ҳанӯз рӯи умед аз қафост.
Барқи ямонӣ биҷаст, боди баҳорӣ бихост,
Тоқати Маҷнун бирафт, хаймаи Лайлӣ куҷост?
Ғафлат аз айёми ишқ пеши муҳаққиқ хатост,
Аввали субҳ аст, хез, к-охири дунъё фаност.

---

1 А — бар ин. 2 А — дӯстро. 3 А — Ҷурме. 4 А — гунаҳи.
5 А — аз андешаҳову.

Сӯхбати ёри азиз ҳосили даври бақост,
Якдама дидори дӯст ҳар ду ҷаҳонаш баҳост.
Дарди дили дӯстон гар ту писандӣ, равост,
Ҳар чӣ муроди шумост, ғояти мақсуди мост,
Банда чӣ даъвӣ кунад, ҳукм худовандрост.
Гар ту қадам мениҳӣ, то биниҳам чашми рост.
Аз дари хешам марон, к-ин на тариқи вафост,
Дар ҳама шаҳре ғариб, дар ҳама мулке гадост.
Бо ҳама ҷурмам умед, бо ҳама хавфам риҷост,
Гар дирами мо мис аст, лутфи шумо кимиёст.
Саъдӣ, агар ошиқӣ, майли висолат чарост?
Ҳар кӣ дили дӯст ҷуст, маслиҳати худ нахост.

* * *

Силсилаи мӯи дӯст ҳалқаи доми балост,
Ҳар кӣ дар ин ҳалқа нест, фориғ аз ин моҷарост.
Гар бизанандам ба тег, дар назараш бедареғ,
Дидани ӯ як назар сад чу манаш хунбаҳост.
Гар биравад ҷони мо дар талаби васли дӯст,
Ҳайф набошад, ки дӯст дӯсттар аз ҷони мост.
Даъвии ушшоқро шаръ нахоҳад баён,
Гунаи зардаш далел, нолаи зораш гувост.
Дилшудаи пойбанд, гардану ҷон дар каманд,
Заҳраи гуфтор на, к-ин чӣ сабаб в-он чарост?
Молики мулки вуҷуд, ҳокими радду қабул,
Ҳар чӣ кунад, ҷавр нест в-аз ту набошад ҷафост.
Тег барор аз ниём, заҳр барафкан ба ҷом,
Қ-аз қибали мо қабул в-аз тарафи мо ризост.
Гар бинавозӣ ба лутф в-ар бигузорӣ ба қаҳр,
Ҳукми ту бар ман равон, заҷри ту бар ман равост.
Ҳар кӣ ба ҷаври рақиб ё ба ҷафои ҳабиб,
Аҳд фаромӯш кунад, муддаии бевафост.
Саъдӣ, аз ахлоқи дӯст ҳар чӣ бароянд, накӯст,
Гӯ, ҳама дашном гӯ, к-аз лаби ширин дуост.[1]

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Агар муроди ту, эй дӯст, бе муродии мост,
Муроди хеш дигарбора ман нахоҳам хост.
Агар қабул кунӣ в-ар биронӣ аз бари хеш,
Хилофи рои ту кардан хилофи мазҳаби мост.
Миёни айбу ҳунар пеши дӯстони карим[1]
Тафовуте накунад, чун назар ба айни ризост.
Инояте, ки туро буд, агар мубаддал шуд,
Халалпазир набошад иродате, ки мorост.
Маро ба ҳар чӣ кунӣ, дил нахоҳӣ[2] озурдан,
Ки ҳар чӣ дӯст писандад, ба ҷои[3] дӯст равост.
Агар адовату ҷанг аст дар миёни араб,
Миёни Лайливу Маҷнун муҳаббат асту сафост.
Ҳазор душманӣ афтад миёни[4] бадгӯён,
Миёни ошиқу маъшуқ дӯстӣ барҷост.
Ғуломи қомати он лӯъбати қабопӯшам,
Ки дар муҳаббати рӯяш ҳазор ҷома қабост.
Наметавонам бе ӯ нишаст як соат,
Чаро ки аз сари ҷон бар наметавонам хост.[5]
Ҷамол дар назару шавқ ҳамчунон боқӣ,
Гадо, агар ҳама олам бад-ӯ диҳанд, гадост.
Маро ба ишқи ту андеша аз маломат нест,
В-агар кунанд маломат, на бар мани танҳост.
Ҳар одамӣ, ки чунин шахси дилситон бинад,
Зарурат аст, ки гӯяд ба сарв монад рост.
Ба рӯи хубон, гуфтӣ, назар хато бошад,
Хато набошад, дигар магӯ чунин ки хатост.
Хуш аст бо ғами ҳиҷрони дӯст Саъдиро,
Ки гарчи ранҷ ба ҷон мерасад, умед равост.
Балову заҳмати имрӯз бар дили дарвеш,
Аз он хуш аст, ки уммеди раҳмати фардост,

---

[1] А — кадим. [2] А — нахоҳад. [3] А — коми.
[4] А — ба қавми.
[5] А — Агарчи дард ба ҷон мерасад умеди давост.

Чӣ дилҳо бурдӣ, эй соқӣ, ба соқи фитнаангезат,
Дареғо бӯса чандон[1] бар занахдони[2] диловезат.
Хаданги ғамза аз[3] ҳар сӯ ниҳон андохтан то кай?
Сипар андохт ақл аз дасти новакҳо ба ҳунрезат.
Лаби ширинат ар Ширин бидидӣ дар сухан гуфтан,
Бар ӯ шукрона будӣ, гар бидодӣ мулки Парвезат.
Ҷаҳон аз фитнаю ошӯб якчанде баросудӣ,[4]
Агар на рӯи шаҳрошӯбу чашми фитнаангезат.
Дигар рағбат куҷо монад касеро сӯи ҳушьёрӣ,
Чу бинад даст дар оғӯши мастони[5] саҳархезат.
Дамодам даркаш, эй Саъдӣ, шароби софу дам даркаш,
Ки бо мастони маҷлис дарнагирад зӯҳду парҳезат.

* * *

Муаллимат ҳама шӯхию дилбарӣ омӯхт,
Ҷафою нозу итобу ситамгарӣ омӯхт.
Ғуломи он лаби заҳҳоку чашми фаттонам
Ки қайди сеҳр ба Заҳҳоку Сомирӣ омӯхт.
Ту, бут чаро ба муаллим равӣ, ки бутгари Чин
Ба чини зулфи ту ояд ба бутгарӣ омӯхт.
Ҳазор булбули достонсарои ошиқро
Бибояд аз ту сухан гуфтани дарӣ омӯхт.
Бирафт равнақи бозори офтобу қамар,
Аз он ки раҳ ба дуккони ту муштарӣ омӯхт.
Ҳама қабилаи ман олимони дин буданд,
Маро муаллими ишқи ту шоирӣ омӯхт.
Маро ба шоирӣ омӯхт рӯзгор он гаҳ
Ки чашми масти ту дидам, ки соҳирӣ омӯхт.
Магар даҳони ту омӯхт тангӣ аз дили ман,
Вуҷуди ман зи миёни ту лоғарӣ омӯхт.
Балои ишқи ту буньёди зӯҳду беҳи вараъ
Чунон биканд, ки сӯфӣ қаландарӣ омӯхт.
Дигар на азми саёҳат кунад, на ёди ватан

---

[1] А — чанде. [2] А — занахҳон. [3] А — ғамзаат.
[4] А — баросудаст. [5] А — он зулфи.

Қасе, ки бар сари кӯят муҷовирӣ омӯхт.
Ба хуни халқ фурӯ бурда панҷа, к-ин чӣ ҳиност,
Надонамаш, ки ба қатли кӣ шотирӣ омӯхт.
Чунин бигирьям аз ин пас, ки мард битвонад,
Дар оби дидаи Саъдӣ шиноварӣ омӯхт.[1]

* * *

Чӣ фитна буд, ки ҳусни ту дар ҷаҳон андохт,
Қи як дам аз ту назар барнаметавон андохт.
Балои ғамзаи номеҳрубони хунхорат,
Чӣ хун, ки дар дили ёрони меҳрубон андохт.
Зи ақлу офият он рӯз бар карон мондам,
Қи рӯзгор ҳадиси ту дар миён андохт.
На боғ монду на бустон, ки сарви қомати ту
Бирусту валвала дар боғу бӯстон андохт.
Ту дӯстӣ куну аз дида мафканам, зинҳор,
Қи душманам зи барои ту дар забон андохт.
Ба чашмҳои ту, к-он чашм, к-аз ту баргиранд,
Дареғ бошад бар моҳи осмон андохт.
Ҳамин ҳикоят рӯзе ба дӯстон бирасад,
Қи Саъдӣ аз паи ҷонон бирафту ҷон андохт.

* * *

Дареғ, сӯҳбати дерину ҳаққи диду шинохт,
Қи санги тафриқа айём дар миён андохт.
Ду дӯст як нафас аз умр барнаёсуданд,
Қи осмон ба сарвақташон дуаспа натохт.
Чу дил ба қаҳр бибояд гусасту[2] меҳр бурид,
Хунук тане, ки бар ӯ дил набасту меҳр набохт.[3]
Ҷамоате, ки бипардохтанд аз мо дил,
Дил аз муҳаббати[4] эшон наметавон пардохт.
Нагашт[5] Саъдӣ аз он рӯз гирди[6] сӯҳбати халқ,

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — шикасту.
[3] А — хунуктар он ки ба аввал бибасту кор бисохт.
[4] А — Дили озмудаи. [5] А — Бигуфт. [6] А — тарки.

Ки бевафоии даврони осмон бишнохт.
Гарат чу чанг ба бар даркашад замонаи дун,
Бас эътимод макун, к-он гаҳат занад, ки навохт.

* * *

Агар ту барфиканӣ дар миёни шаҳр никоб,
Ҳазор мӯъмини мухлис барафканӣ ба иқоб.
Қиро маҷоли назар бар ҷамоли маймунат,
Бад-ин сифат, ки ту дил мебарӣ варои ҳиҷоб.
Ба мӯи тофта пои дилам фурӯ бастӣ,
Чу мӯй тофтӣ, эй некбахт, рӯй матоб.
Туро ҳикояти мо мухтасар ба гӯш ояд,
Ки ҳоли ташна намедонӣ, эй гули сероб.[1]
Агар чароғ бимирад, сабо чӣ ғам дорад
В-агар бирезад катон, чӣ ғам хӯрад маҳтоб.
Дуот гуфтаму дашном агар диҳӣ, саҳл аст,
Ки бо шакардаҳанон хуш бувад суолу ҷавоб.
Куҷоӣ, эй ки таъаннут кунию таъна занӣ,
Ту дар канорию мо ӯфтода дар ғарқоб.
Асири банди балоро чӣ ҷои сарзаниш[2] аст,
Гарат муовинате даст медиҳад, дарёб.
Агарчи сабри ман аз рӯи даст мумкин нест,
Ҳаме кунам ба зарурат чу сабри моҳӣ аз об.[3]
Ту боз даъвии парҳез мекунӣ, Саъдӣ,
Ки дил ба кас надиҳам кулли муддаи каззоб.

* * *

Ман бад-ин хубию зебоӣ[4] надидам рӯйро
В-ин диловезию дилбандӣ набошад мӯйро.
Рӯй агар пинҳон кунад сангиндили симинбадан,
Мушк ғаммоз аст, натвонад нуҳуфтан бӯйро.

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — тарбият.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — маҳбубӣ.

Гар ба сар мегардам аз бечорагӣ, айбам макун,
Чун ту чангон мезанӣ, ҷурме набошад гӯйро.
Ҳар киро вакте ғаме[1] будасту дарде[2] сӯхтаст,
Дӯст дорад нолаи мастону ҳоёҳӯйро.
Мо[3] маломатро ба ҷон ҷӯем[4] дар бозори ишқ,
Кунҷи хилват порсоёни саломатҷӯйро.[5]
Бӯстонро ҳеҷ дигар[6] дарнамебояд ба ҳусн,
Балки сарве чун ту мебояд канори ҷӯйро.
Эй гули хушбӯй, агар сад қарн бозояд баҳор,
Мисли ман дигар набинӣ булбули хушгӯйро.
Саъдиё, гар бӯса бар дасташ намеёрӣ ниҳод,

* * *

Чора он донам, ки дар пояш бимолӣ рӯйро.
Лоуболе чӣ кунад дафтари доноиро,
Тоқати ваъз набошад сари савдоиро.
Обро қавли ту бо оташ агар ҷамъ кунад,
Натавонад, ки кунад ишқу шикебоиро.
Дидаро фоида он аст, ки дилбар бинад[7]
В-аз набинад,[8] чӣ бувад фоида биноиро.
Ошиқонро чӣ ғам аз сарзаниши душману дӯст?
Ё ғами дӯст хӯрад ё ғами расвоиро.
Ҳама донанд, ки ман сабзаи хат дорам дӯст,
На чу дигар ҳаявон сабзаи саҳроиро.
Ман ҳамон рӯз дилу сабр ба яғмо додам,
Ки муқайяд шудам он дилбари яғмоиро.
Гар биронӣ, наравад в-ар биравад, бозояд,
Ногузир аст магас дуккаи ҳалвоиро.
Бар ҳадиси ману ҳусни ту наяфзояд кас,
Ҳад ҳамин аст сухандонию зебоиро.
Саъдиё, навбате имшаб дуҳули субҳ накӯфт,
Ё[9] магар рӯз набошад шаби танҳоиро.

---

[1] А — даме. [2] А — рӯзе. [3] А — Ман. [4] А — ҷӯям, ки.
[5] А — маломатҷӯйро. [6] А — ранге. [7] А — бинӣ.
[8] А — набинӣ. [9] А — То.

Қамони сахт кӣ дод он латифбозуро,
Ки тири ғамза тамом аст сайди оҳуро.
Ҳазор сайди дилат[1] пеши тир бозоянд,
Бад-ин сифат, ки ту дорӣ камони абруро.
Ту худ ба ҷавшану баргустувон на муҳтоҷӣ
Ки рӯзи маърака бар худ зиреҳ кунӣ мӯро.
Диёри ҳинду ақолими турк биспоранд,
Чу чашми турки ту бинанду зулфи ҳиндуро.
Муғон, ки хидмати бут мекунанд дар Фархор,[3]
Надидаанд магар дилбарони[4] бутрӯро.
Ҳисори қалъаи боғӣ[5] ба манҷаниқ мадеҳ,
Ба боми қаср барафкан каманди гесӯро.
Лабат бидидаму лаълам биюфтод аз чашм,
Сухан бигуфтию қимат бирафт лӯълӯро.
Баҳои[6] рӯи ту бозори моҳу хур шикаст,
Чунон ки мӯъҷизи Мусо тилисми ҷодуро.
Ба ранҷ бурдани беҳуда ганҷ натвон бурд,[7]
Ки бахтрост фазилат на зӯри бозуро.
Ба ишқи рӯи накӯ дил касе диҳад, Саъдӣ,
Ки эҳтимол кунад ҳӯи зишти некӯро.

* * *

Эй, ки инкор кунӣ олами дарвешонро,
Ту надонӣ, ки чӣ савдову сар аст эшонро.
Кунҷи озодагию ганҷи қаноат мулкест,
Ки ба шамшер муяссар нашавад султонро.
Талаби мансаби фонӣ накунад соҳиби ақл,
Оқил он аст, ки андеша кунад поёнро
Ҷамъ карданду ниҳоданду ба ҳасрат рафтанд
В-ин чӣ дорад, ки ба ҳасрат бигузорад онро.
Он бадар меравад аз боғ ба дилтангию доғ
В-ин ба бозуи фараҳ мешиканад зиндонро.

---

[1] А — дилаш. [2] А — бубахшой. [3] А — фарғор.
[4] А — кӯдакони. [5] А — ёғӣ. [6] А — Шуон.
[7] А — Ба ранҷи беҳударо ганҷ барнашоянд бурд.

Дастгохе, ки на ташвиши қиёмат бошад,
Мурғи обист, чӣ андеша кунад тӯфонро.
Ҷони бегона ситонад малак-ул-мавт ба заҷр,
Захр ҳоҷат набувад ошиқи ҷонафшонро.
Чашми ҳиммат на ба дунъё, ки ба уқбо набувад
Орифи ошиқи шӯридаи саргардонро.
Дар азал буд, ки паймони муҳаббат бастанд,
Нашканад мард, агараш сар биравад паймонро.
Ошиқе сӯхтаи бе сару сомон дидам,
Гуфтам: эй ёр, макун бар сари фикрат ҷонро.
Нафасе сард бароварду заиф аз сари дард
Гуфт: бигзор мани бе сару бе сомонро.
Панди дилбанди ту дар гӯши ман ояд, ҳайҳот,
Ман, ки бар дард ҳарисам, чӣ кунам дармонро?
Саъдиё, умр азиз аст, ба ғафлат магузор,
Вақти фурсат нашавад фавт магар нодонро.[1]

* * *

Соқӣ, бидеҳ он кӯзаи ёқути равонро,
Ёқут чӣ арзад, бидеҳ он қути равонро.
Аввал падари пир хӯрад ратл дамодам,
То муддаиён ҳеҷ нагӯянд ҷавонро.
То маст набошӣ, набарӣ бори ғами ёр,
Оре, шутури маст кашад[2] бори гаронро.
Эй рӯи ту ороми дили халқи ҷаҳоне,
Бе рӯи ту шояд, ки набинанд ҷаҳонро.
Онак асал андӯхта дорад магаси наҳл
Шаҳди лаби ширини ту занбурмиёнро.
З-ин даст, ки дидори ту дил мебарад аз даст,
Тарсам, набарам оқибат аз дасти ту ҷонро.
Ё тири ҳалокам бизанӣ бар дили маҷрӯҳ,
Ё ҷон бидиҳам, то бидиҳӣ тири амонро.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — барад. [3] А — кун.

В-он гаҳ ки ба тирам занӣ, аввал хабарам деҳ,
То пештарат бӯса диҳам дасту камонро.
Саъдӣ, зи фироқи ту на он ранҷ кашидаст,
Қ-аз шодии васли ту фаромӯш кунад онро.
В-ар низ[1] ҷароҳат ба даво бозҳам ояд,
Аз ҷои ҷароҳат натавон бурд нишонро.

* * *

Бо ҷавонӣ сар хуш аст ин пири бетадбирро,
Ҷаҳл бошад бо ҷавонон панҷа кардан пирро.
Ман, ки бо мӯе ба қувват барнаёям, эй аҷаб,
Бо яке афтодаам, к-ӯ бигсилад занҷирро.
Чун камон дар бозу орад сарвқадди симтан,
Орзуям мекунад, к-омоҷ бошам тирро.
Меравад, то дар каманд афтад ба пои хештан,
Гар бар он дасту камон чашм ӯфтад нахчирро.
Қас надидаст одамизод аз ту ширинтарсухан,
Шаккар аз пистони модар хӯрдаӣ ё ширро?
Рӯзи бозори ҷавонӣ панҷ рӯзе беш нест,
Нақдро бош, эй писар, к-офат бувад таъхирро.
Эй, ки гуфтӣ, дида аз дидори маҳрӯён бидӯз,
Ҳар чӣ гӯӣ, чора донам кард ҷуз тақдирро.
Зӯҳд пайдо, куфр пинҳон буд чандин рӯзгор,
Парда аз сар баргирифтем он ҳама тазвирро.
Саъдиё, дар пои ҷонон гар ба хидмат сар ниҳӣ,
Ҳамчунон узрат бибояд хостан тақсирро.[2]

* * *

Гар моҳи ман барафканад аз рух ниқобро,
Бурқаъ фурӯ ҳилад ба ҷамол офтобро.

---

[1] А — Гар тирӣ. [2] А — Ин ғазалро надорад.

Гӯй, ду чашми ҷодуи обидфиребӣ ӯ
Бар чашми ман ба сеҳр бубастанд хобро.
Аввал назар зи даст бирафтам инони ақл
В-онро, ки ақл рафт, чӣ донад савобро?
Гуфтам, магар ба васл раҳоӣ бувад зи ишқ?
Беҳосил аст хӯрдани мустасқӣ обро.
Даъвӣ дуруст нест, гар аз дасти нозанин
Чун шарбати шакар нахурӣ заҳри нобро.
Ишқ одамият аст, гар ин завқ дар ту нест,
Ҳамсар кунӣ ба хурдану хуфтан давобро.
Оташ биёру хирмани озодагон бисӯз,
То подшаҳ хироҷ нахоҳад харобро.
Қавм аз шароб масту зи манзур бенасиб,
Ман маст аз ӯ, чунон ки нахоҳам шаробро.
Саъдӣ нагуфтамат, ки марав дар каманди ишқ,
Тири назар бияфканад Афросиёбро.

* * *

Муштоқиву сабурӣ аз ҳад гузашт, ёро,
Гар ту шикеб дорӣ, тоқат намонд моро.
Боре ба чашми эҳсон дар ҳоли[1] мо назар кун,
Қ-аз хони подшоҳон роҳат бувад гадоро.
Султон, ки хашм гирад, бар бандагони ҳазрат
Ҳукмаш расад, валекин ҳадде бувад ҷафоро.
Ман бе ту зиндагонӣ худро намеписандам,
Қ-осоише набошад бе дӯстон бақоро.[2]
Чун[3] ташна ҷон супурдам, он гаҳ чӣ суд дорад,
Об аз ду чашм додан бар хоки ман гиёро?
Ҳоли ниёзмандӣ дар васф менаояд,
Он гаҳ ки бозгардӣ, гӯем моҷароро.
Боз ою ҷони ширин аз ман ситон ба хидмат,
Дигар чӣ барг бошад дарвеши бенаворо?

---

[1] А — рӯи. [2] А — Ин байтро надорад. [3] А — Ман.

Ёраб, ту ошноро мӯҳлат деҳу саломат
Чандон, ки бозбинад дидори ошноро.
На мулки подшаҳро дар чашми хубрӯён,
Вақъест, эй бародар, на зӯҳди порсоро.
Эй кош, барфитодӣ бурқаъ зи рӯи Лайлӣ,
То муддае намондӣ Маҷнуни мубталоро.
Саъдӣ, қалам ба сахтӣ рафтасту некбахтӣ,
Пас ҳар чӣ пешат ояд, гардан бинеҳ қазоро.[1]

* * *

Зи ҳад бигзашт муштоқию сабр андар ғамат, ёро,
Ба васли худ давое кун дили девонаи моро.
Илоҷи дарди муштоқон табиби ом нашносад,
Магар Лайлӣ кунад дармон ғами Маҷнуни шайдоро.
Гарат парвои ғамгинон нахоҳад буду мискинон,
Набоистӣ ба мо аввал намуд он рӯи зеборо.
Чу бинмудию бирбудӣ сабот аз ақлу сабр аз дил,
Бибояд чорае кардан кунун он ношикеборо.
Маро савдои бутрӯён набудӣ пеш аз ин дар сар,
Валекин то туро дидам, гузидам роҳи савдоро.
Муроди мо висоли туст аз дуньиву аз уқбо
В-агарна бе шумо қадре набошад дину дуньёро.
Чунон муштоқам, эй дилбар, ба дидорат, ки гар рӯзе
Барояд аз дилам оҳе, бисӯзад ҳафт дарьёро.
Биё, то як замон имрӯз хуш бошем дар хилват,
Ки дар олам намедонад касе аҳволи фардоро.
Сухан ширин ҳаме гӯй ба рағми душманон, Саъдӣ,
Вале бемори истисқо чӣ донад таъми ҳалворо.

---

[1] А — Ин байтро надорад.

* * *

Хуршед зери сояи зулфи чу шоми ӯст,
Тӯбӣ ғуломи қадди санавбархироми ӯст.
Он қомат аст, не, ба ҳақиқат қиёмат аст,
Зеро ки растахези ман андар қиёми ӯст.
Бар марги дил хуш аст дар ин воқеа маро,
Қ-оби ҳаёт бар лаби ёқутфоми ӯст.
Бӯи баҳор медамадам, ё насими субҳ?
Боди биҳишт мегузарад, ё паёми[1] уст?
Дил ишва мефурӯхт, ки ман мурғи зиракам,
Инак фитода дар сари зулфи чу доми ӯст.
Бечора мондаам ҳама рӯзе ба доми ӯ
В-инак фитодаам ба ғарибӣ, ки коми ӯст.
Ҳар лаҳза дар барам дил аз андеша хун шавад,
То худ ғуломи кист, ки Саъдӣ ғуломи ӯст.

* * *

Ёри ман он, ки лутфи худованд ёри ӯст,
Бедоду доду радду қабул ихтиёри ӯст.
Дарьёи ишқро ба ҳақиқат канор нест
В-ар ҳаст, пеши аҳли ҳақиқат канори ӯст.
Дар аҳди Лайлӣ ин ҳама Маҷнун набудаанд
В-ин фитна барнахост, ки дар рӯзгори ӯст.
Соҳибдиле намонд дар ин фасли навбаҳор,
Илло, ки ошиқи гулу маҷрӯҳи хори ӯст.
Донӣ қадом хок, бар ӯ рашк мебарам?
Он хоки некбахт, ки дар раҳгузори ӯст.
Бовар макун, ки сурати ӯ ақли ман бибурд,[2]
Ақли ман он бибурд, ки суратнигори ӯст.

---

[1] А — мақоми. [2] А — барад.

Гар дигарон ба манзари зебо назар кунанд,
Моро назар ба қудрати парвардигори ӯст.
Инам қабул бас, ки бимирам бар остон,
То нестам кунанд, ки хидматгузори ӯст.
Бар ҷавру бемуродию дарвешию ҳалок
Онро, ки сабр нест, муҳаббат на кори ӯст.
Саъдӣ ризои дӯст талаб кун, на ҳаззи хеш,
Абд он кунад, ки раъи худовандгори ӯст.

* * *

Гар касе сарв шунидаст, ки рафтаст, ин аст,
Ё санавбар, ки баногӯшу бараш симин аст.
На баландист ба сурат, ки ту маълум кунӣ,
Ки баланд аз назари мардуми кӯтаҳбин аст.
Хоб дар аҳди ту дар чашми ман ояд, ҳайҳот,
Ошиқӣ кори саре нест, ки бар болин аст.
Ҳама ором гирифтанду шаб аз нима гузашт,
В-он, чӣ дар хоб нашуд, чашми ману Парвин аст.
Худ, гирифтам,[1] ки назар бар рухи хубон куфр аст,
Ман аз ин бознагардам,[2] ки маро ин дин аст.
Вақти[3] он аст, ки мардум раҳи саҳро гиранд,
Хосса акнун, ки баҳор омаду фарвардин аст.
Чаман имрӯз биҳишт аст, ту дар мебойӣ,
То халоиқ ҳама гӯянд, ки ҳурулъин аст.
Ҳар чӣ гуфтем дар авсофи камолияти ӯ,
Ҳамчунон ҳеҷ нагуфтем, ки сад чандин аст.
Он чӣ сарпанҷаи симини ту бо Саъдӣ кард,
Бо кабӯтар накунад панҷа, ки бо шоҳин аст.
Ман дигар шеър нахоҳам, ки нависам, ки магас
Заҳматам медиҳад, азбаски сухан ширин аст.

---

[1] А — Гарчи гуфтӣ. [2] А — бознаеям. [3] А — Рӯзи.

* * *

Бо ҳама меҳру бо манаш кин аст,
Чӣ кунам, ҳаззи бахти ман ин аст.
Шояд, эй нафс, то дигар накунӣ,
Панҷа бо соиде, ки симин аст.
Наниҳад пой, то набинад ҷой,
Ҳар киро чашми маслиҳатбин аст.
Масали зиракону чанбари ишқ
Тифли нодону мори рангин аст.
Дардманди фироқ сар наниҳад
Магар он шаб, ки гӯр болин аст.
Гирья, гӯ, бар ҳалоки ман макунед,
Ки на ин навбати нахустин аст.
Лозим аст эҳтимоли чандин ҷавр,
Ки муҳаббат ҳазор чандин аст.
Гар ҳазорам ҷавоби талх диҳӣ,
Эътиқоди ман он, ки ширин аст.[4]
Мард агар шер дар каманд орад
Чун камандаш гирифт, мискин аст.
Саъдиё, тан ба нестӣ дардеҳ,
Чора бо сахтбозувон ин аст.

* * *

Магар насими саҳар бӯи зулфи ёри ман аст?
Ки роҳати дили ранҷури беқарори ман аст.
Ба хоб дарнаравад чашми бахти ман ҳама умр,
Гараш ба хоб бубинам, ки дар канори ман аст.
Агар муояна бинам, ки қасди ҷон дорад,
Ба ҷои музоиқа бо дӯстон на кори ман аст.
Ҳақиқат он, ки на дархӯрди ӯст ҷони азиз,
Валек дархури имкону иқтидори ман аст.
На ихтиёри ман аст ин муомалат, лекин
Ризои дӯст муқаддам бар ихтиёри ман аст.

---

4 А — Ин байтро надорад.

Агар ҳазор ғам аст аз ҷафои ӯ бар дил,
Ҳанӯз бандаи ӯям, ки ғамгусори ман аст.[1]
Даруни хилвати мо ғайри ту намегунҷад,
Бирав, ки ҳар кӣ на ёри ман аст, бори ман аст.
Ба лолазору гулистон намеравад дили ман,
Ки ёди дӯст гулистону лолазори ман аст.
Ситамгаро, дили Саъдӣ бисӯхт дар талабат,
Дилат насӯхт, ки мискин умедвори ман аст?
В-агар муроди ту ин аст бемуродии ман,
Тафовуте накунад чун муроди ёри ман аст.[2]

* * *

Ҳазор сахтӣ агар бар ман ояд, осон аст,
Ки дӯстию иродат ҳазорчандон аст.
Сафар дароз набошад ба пои толиби дӯст,
Ки хори дашти муҳаббат гул асту райҳон аст.
Агар ту ҷавр кунӣ, ҷавр нест, тарбият аст
В-агар ту доғ ниҳӣ, доғ нест, дармон аст.
На оби рӯй, ки гар хуни дил[3] бихоҳӣ рехт,
Мухолифат накунам, он кунам, ки фармон аст.
Зи ақли ман аҷаб ояд савобгӯёнро,
Ки дил ба дасти ту додам, хилоф дар ҷон аст.
Ман аз канори ту дур уфтодаам, на аҷаб,
Гарам қарор набошад, ки доғи ҳиҷрон аст.
Аҷаб дар он сари зулфи муанбари мафтун,
Ки дар канори ту хусбад, чаро парешон аст?
Ҷамоате, ки надонанд ҳаззи рӯҳонӣ,
Тафовуте, ки миёни давобу инсон аст,
Гумон баранд, ки дар боғи ишқ Саъдиро
Назар ба себи занахдону нори пистон аст.
Маро ҳароина хомӯш будан авлотар,
Ки ҷаҳл пеши хирадманд[4] узри нодон аст.

---

[1] А — Ин байтро надорад.
[2] А — Ин байтро надорад.
[3] А — ман. [4] А — Ки ҳар чи накли ҳунарманд.

Ва мо убарриу нафси ва ло узакиҳо
Қи ҳар чӣ накл кунанд аз башар, дар имкон аст.

* * *

Чӣ рӯй аст он, ки пеши корвон аст,
Магар шамъе ба дасти сорбон аст?
Сулаймон аст гӯӣ дар иморӣ,
Қи бар боди сабо тахташ равон аст.
Ҷамоли моҳпайкар бар баландӣ
Бад-он монад, ки моҳи осмон аст.
Биҳиштисурате дар ҷавфи маҳмил,
Чу бурҷе, к-офтобаш дар миён аст.
Худовандони акл ин турфа бинанд,
Қи хуршеде ба зери соябон аст.
Чу нилуфар дар обу меҳр дар меғ,
Парирух дар никоби парниён аст.
Зи рӯи кори ман бурқаъ барандохт
Ба як бор, он кӣ дар бурқаъ ниҳон аст.
Шутур пешӣ гирифт аз ман ба рафтор,
Қи бар ман беш аз ӯ бори гарон аст.
Зиҳӣ андакваφои сустпаймон,
Қи он сангиндили номеҳрубон аст.
Туро гар дӯстӣ бо мо ҳамин буд,
Вафои мову аҳди мо ҳамон аст.
Бидор, эй сорбон, охир, замоне,
Қи аҳди васлро охирзамон аст.
Вафо кардему бо мо ғадр карданд,
Бирав, Саъдӣ, ки ин подоши он аст.
Надонистӣ, ки дар поёни пирӣ
На вакти панҷа кардан бо ҷавон аст.

* * *

Эй, ки аз сарви равон кадди ту чолоктар аст,
Дил ба рӯи ту зи рӯи ту тарабноктар аст.

Дигар аз ҳарбаи хунхори аҷал нандешам,
Ки на аз ғамзаи хунрези ту нопоктар аст.
Чуст будаст маро кисвати маънӣ ҳама вақт,
Боз бар қомати зебои ту чолоктар аст.
Назари поки маро душман агар таъна занад,
Домани дӯст, биҳамдуллаҳ, аз он поктар аст.
То гули рӯи ту дар боғи латофат бишукуфт,
Пардаи сабри ман аз домани гул чоктар аст.
Пой бар дидаи Саъдӣ неҳ, агар бихромӣ,
Ки ба сад манзилат аз хоки дарат хоктар аст.

* * *

Ишрат хуш асту бар тарафи ҷӯй хуштар аст,
Май бар самои булбули хушгӯй хуштар аст.
Айш аст бар канори суманзор хоби субҳ,
Не, бар канори ёри суманбӯй хуштар аст.
Хоб аз хумори бодаи нӯшини бомдод
Бар бистари шақоиқи худрӯй хуштар аст.
Рӯй аз ҷамоли дӯст ба саҳро макун, ки рӯй
Дар рӯи ҳамнишини вафоҷӯй хуштар аст.
Овози чангу мутриби хушгӯй, гӯ мабош,
Моро ҳадиси ҳамдами хушхӯй хуштар аст.
Гар шоҳид аст сабза бар атрофи гулситон,
Бар оразайни шоҳиди гулрӯй хуштар аст.
Об аз насими бод зиреҳрӯй гашта гир,
Мафтули зулфи ёри зиреҳмӯй хуштар аст.
Гӯ, чашма оби кавсару бустон биҳишт бош!
Моро мақом бар сари ин кӯй хуштар аст.
Саъдӣ, ҷафо набурда, чӣ донӣ ту қадри ёр?
Таҳсили коми дил ба такопӯй хуштар аст.[1]

* * *

Чашмат чу теғи ғамзаи хунхор баргирифт,
То ақлу ҳуши халқ ба якбор баргирифт.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Ошиқ зи сӯзи дарди ту фарьёд дарниҳод,
Мӯъмин зи дасти ишқи ту зуннор баргирифт.
Ишқат бинои ақл ба куллӣ хароб кард,
Ҷаврат дари умед ба якбор баргирифт.
Шӯре зи васфи рӯи ту дар хонагаҳ фитод,
Сӯфи тариқи хонаи хаммор баргирифт.
Бо ҳар кӣ машварат кунам аз ҷаври он санам,
Гӯяд: бибоядат дил аз ин кор баргирифт.
Дил бартавонам аз сару ҷон баргирифту чашм
Натвонам аз мушоҳидаи ёр баргирифт.
Саъдӣ ба хуфья хуни ҷигар хӯрд борҳо,
Ин бор парда аз сари асрор баргирифт.

* * *

Дилам аз дасти ғамат домани саҳро бигирифт,
Ғамат аз сар наниҳам, гар дилат аз мо бигирифт.
Холи мушкини ту аз банда чаро дар хат шуд,
Магар аз дуди дилам рӯи ту савдо бигирифт?
Дӯш чун машъалаи шавқи ту бигрифт вуҷуд,
Соя дар дилам андохт, ки сад ҷо бигирифт.
Ба дами сарди саҳаргоҳии ман бознишаст
Ҳар чароғе, ки замин аз дили саҳбо бигирифт.
Алғиёс аз мани дилсӯхтаи сангиндил,
Дар ту нагрифт, ки хун дар дили хоро бигирифт.
Дили шӯридаи мо олами андешаи мост,
Олам аз шавқи ту дар тоб, ки ғавғо бигирифт.
Бирабуд андӯҳи ту сабраму некӯ бирабуд,
Бигирифт андӯҳи ту ҷонаму зебо бигирифт.
Дили Саъдӣ ҳама з-айёми бало парҳезад,
Сари зулфи ту, надонам, ба чӣ ёро бигирифт.[1]

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Ишқ дар дил монду ёр аз даст рафт,
Дӯстон, дасте, ки кор аз даст рафт.
Эй аҷаб, гар ман расам дар коми дил,[1]
Қай расам, чун рӯзгор аз даст рафт.
Бахту рою зӯру зар будам, дареғ,[2]
Қ-андар ин ғам[3] ҳар чаҳор аз даст рафт.
Ишқу савдову ҳавас дар сар бимонд,
Сабру орому қарор аз даст рафт.
Бими ҷон, к-ин бор хунам[4] мехӯрад,
В-арна ин дил чанд бор аз даст рафт.
Гар ман аз пой андар оям, гӯ, дарой,
Беҳтар аз ман сад ҳазор аз даст рафт.
Маркаби савдо ҷаҳонидан чӣ суд?
Чун зимоми ихтиёр аз даст рафт.
Саъдиё, бо ёр ишқ осон бувад,
Ишқ боз акнун, ки ёр аз даст рафт.

* * *

Диле кӣ дид, ки пиромуни хатар мегашт,
Чу шамъ зору чу парвона дар ба дар мегашт
Ҳазор гуна ғам аз чапу рост домангир,
Ҳанӯз дар такупӯй ғаме дигар мегашт.
Хаи узори ту бар хоки тира меафтод,
Вуҷуди мардум аз он об ҷонвар мегашт.
Сараш мудом зи шӯри шароби ишқ хароб,
Чу маст доим аз он гирди шӯру шар мегашт.
Чу бедилон ҳама дар кори ишқ меовехт,
Чу аблаҳон ҳама аз роҳи ақл бармегашт,
Ҳазор бораш аз ин панд бештар додам,
Ки гирди беҳуда кам гарду бештар мегашт.
Ба ҳар тариқ, ки бошад, насиҳаташ макунед,
Ки ӯ ба қавли насиҳаткунон батар мегашт.

---

[1] А — кори ишқ. [2] А — валек.
[3] А — Чун ғам омад. [4] А — ҷонам.

* * *

Хаёли рӯи туам дӯш дар назар мегашт,
Вуҷуди хастаам аз ишқ бехабар мегашт.
Ҳумои шахси ман аз ошьёни шодӣ дур,
Чу мурғи ҳалқбурида ба хок бармегашт.
Дили заифам аз он кард оҳи хунолуд,
Ки дар миёнаи хунобаи ҷигар мегашт.
Чунон ғирев баровара будам аз ғами ишқ.
Ки бар мувофиқатам Зӯҳра навҳагар мегашт.
Зи оби дидаи ман фарши хок тар мешуд,
Зи бонги нолаи ман гӯши чарх кар мегашт.
Қиёс кун, ки диламро чӣ тири ишқ расид,
Ки пеши новаки ҳаҷри ту ҷонсипар мегашт.
Сабур бошу бад-ин рӯз дил[1] бинеҳ Саъдӣ,
Ки рӯзи аввалам ин рӯз дар назар мегашт.

* * *

Хусрав он аст, ки дар сӯҳбати ӯ Ширинест,
Дар биҳишт аст, ки ҳамхобаи ҳурулинест.
Давлат он аст, ки имкони фароғат бошад,
Такья бар болиши бе дӯст на бас тамкинест.
Ҳама олам санами Чин ба ҳикоят гӯянд,
Санами мост, ки андар хами[1] зулфаш чинест.
Рӯй агар боз кунад ҳалқаи симин дар гӯш,
Ҳама гӯянд, ки ин моҳею он парвин аст.
Гар манаш дӯст надорам, ҳама кас дорад дӯст,
То чи Висест, ки дар ҳар тарафаш Роминест.
Сари кӯе назар, охир, ба карам бо мо кун,
Эй, ки дар ҳар буни[2] мӯет дили[3] мискинест.
Ҷуз ба дидори туам дида намебошад боз,
Гӯӣ аз меҳри ту бо ҳар кӣ ҷаҳонам кинест.

---

[1] А — сари. [2] А — сар. [3] А — диле.

Ҳар кӣ моҳи Хутану сарви равонат гӯяд,
Ӯ ҳанӯз аз қаду болои ту суратбинест.
Бандаи хештанам хон, ки ба шоҳӣ бирасам,
Магасеро, ки ту парвоз диҳӣ, шоҳинест.
Номи Саъдӣ, ҳама ҷо рафт ба шоҳидбозӣ
В-ин на айб аст, ки дар миллати мо таҳсинест.
Қофару куфру мусулмону намозу ману ишқ,
Ҳар касеро, ки ту бинӣ, ба сари худ динест.

* * *

Дардест дарди ишқ, ки ҳеҷаш табиб нест,
Гар дардманди ишқ бинолад, ғариб нест.
Донанд оқилон, ки маҷонини ишқро
Парвои қавли носеҳу панди адиб нест.
Ҳар к-ӯ шароби ишқ нахӯрдасту дурди дард,
Он аст, к-аз ҳаёти ҷаҳонаш насиб нест.
Дар мушку уду анбару амсоли тайибот,
Хуштар зи бӯи дӯст дигар ҳеҷ тийб нест.[1]
Сайд аз каманд агар биҷаҳад, булаҷаб[2] бувад
В-арна[3] чу дар каманд бимирад, аҷиб нест.
Гар дӯст воқиф аст, ки бар ман чӣ меравад,
Бок аз ҷафои душману ҷаври рақиб нест.
Бигрист чашми душмани ман бар ҳадиси ман,
Фазл аз ғариб ҳасту вафо дар қариб[4] нест.
Аз ханда гул чунон ба қафо ӯфтода боз,
К-ӯро хабар зи машғалаи андалеб нест.
Саъдӣ зи дасти дӯст шикоят куҷо барад?
Ҳам сабр бар[5] ҳабиб, ки сабр аз ҳабиб нест.

---

1 А — Ду байтро надорад. 2 А — бадар ояд аҷаб.
3 А — Лекин.
4 А — хабиб. 5 А — ҷавр аз.

* * *

Маро аз он чӣ, ки беруни шаҳр саҳроест?
Қарини дӯст ба ҳар ҷо ки ҳаст, хуш ҷоест.
Касе, ки рӯи ту дидаст, аз ӯ аҷаб дорам,
Ки боз дар ҳама умраш сари тамошоест.
Умеди васл мадору хаёли дӯст мабанд,
Гарат ба хештан аз зикри дӯст парвоест.
Чу бар вилояти дил даст ёфт лашкари ишқ,
Ба даст бош, ки ҳар бомдод яғмоест.
Ба бӯи зулфи ту бо бод айшҳо дорам,
Агарчи айб кунандам, ки бодпаймоест.
Фароғ суҳбати девонагон куҷо бошад
Туро, ки ҳар хами мӯе[1] каманди доноест.
Зи дасти ишқи ту ҳар ҷо ки меравам, дасте
Ниҳода бар сару хоре шикаста дар поест.
Ҳазор сарв ба маънӣ ба қоматат нарасад
В-агарчи сарв ба сурат баланд болоест.
Туро[2] кӣ гуфт, ки ҳалво диҳӣ[3] ба дасти рақиб?
Ба дасти хештанам заҳр деҳ, ки ҳалвоест.
На хос дар сари ман ишқ дар ҷаҳон омад,
Ки ҳар саре, ки ту бинӣ, раҳини савдоест.
Туро маломати Саъдӣ ҳалол кай бошад,
Ки бар канорию ӯ дар миёни дарьёест.

* * *

Зиҳӣ, рафиқ, ки бо чун ту сарвболоест,
Ки аз худой бар ӯ неъматею олоест.
Ҳар он кӣ бо ту даме ёфтаст дар ҳама умр,
Наёфтаст агараш баъд аз он, таманноест.
Ҳар он ки рои[4] ту маълум карду дигар бор
Ба рои худ нафасе мезанад, на бас роест.

[1] А — зулфат. [2] А — Маро.
[3] А — диҳад.
[4] А — Касеҳ ки рӯи.

На ошиқ аст, ки ҳар соаташ назар ба касе,[1]
На ориф аст, ки ҳар рӯз хотираш ҷоест.
Марову ёди ту бигзору кунҷи танҳоӣ,
Қи ҳар кӣ бо ту ба хилват бувад, на танҳоест,
Ба ихтиёр шикебоӣ аз ту натвон бурд,
Ба изтирор тавон бурд, агар шикебоест.[2]
Назар ба рӯи ту ҳар бомдод наврӯзест,
Шаби фироқи ту ҳар шаб, ки ҳаст, ялдоест.
Халос бахш,[3] худоё, ҳама асиронро,
Магар касе, ки асири каманди зебоест.
Ҳаким бин, ки баровард сар ба шайдоӣ,
Ҳакимро, ки дил аз даст рафт, шайдоест.
Валек узр тавон гуфт пои Саъдиро
Дар ин ваҳал чу фурӯ шуд, на аввалин поест.

* * *

Ҳар кӣ ҳар бомдод пеши касест,
Ҳар шабонгоҳ дар сараш ҳавасест.
Дил манеҳ бар вафои сӯҳбати ӯ,
Қ-ончунонро ҳариф чун ту басест.
Меҳрубонию дӯстӣ варзад,
То туро мукнатею дастрасест.
Гӯяд, андар ҷаҳон туӣ имрӯз,
Гар маро мӯнисеву ҳамнафасест.
Боз бо дигаре ҳамин[4] гӯяд,
Қ-ин ҷаҳон бе ту бар дилам қафасест.
Ҳамчу занбӯр дар ба дар пӯён,
Ҳар куҷо тӯъмае бувад магасест.
Ҳама даъвию фориғ аз маънӣ,
Рост гӯӣ,[5] миёнтиҳӣ ҷарасест.

---

1 А — касест.
2 А — Ин байтро надорад. 3 А — деҳ ту. 4 А — ҳаме.
5 А — хоҳӣ.

Пеши он замми ин кунад, ки харест,
Назди ин айби он кунад, ки хасест.
Ҳар куҷо бинӣ инчунин касро,
Илтифоташ макун, ки ҳеҷ касест.

* * *

Ҳар чӣ дар рӯи ту гӯянд ба зебоӣ ҳаст,
В-он чӣ дар чашми ту аз шӯхию раъноӣ ҳаст.
Сарвҳо дидам дар боғу тааммул кардам,
Қомате нест, ки чун ту ба дилороӣ ҳаст.
Эй, ки монанди ту булбул ба сухандонӣ нест,
Натавон гуфт, ки тӯтӣ ба шакархоӣ ҳаст.[1]
На туро аз мани мискин на гули хандонро
Хабар аз машғалаи булбули савдоӣ ҳаст.
Рост гуфтӣ, ки фараҷ ёбӣ агар, сабр кунӣ,
Сабр нек аст касеро, ки тавоноӣ ҳаст.[2]
Ҳаргиз аз дӯст шунидӣ, ки касе бишкебад,[3]
Дӯстӣ, нест дар он дил, ки шикебоӣ ҳаст.
Хабар аз ишқ набудасту набошад ҳама умр,
Ҳар кӣ ӯро[4] хабар аз шунъату расвоӣ ҳаст.
Он на танҳост, ки бо ёди ту унсе дорад,
То нагӯӣ, ки маро тоқати танҳоӣ ҳаст.[5]
Ҳамаро дида ба рӯят нигарон аст, валек
Ҳама касро натавон гуфт, ки биноӣ ҳаст.
Гуфта будӣ, ҳама зарқанду фиребанду фусус,
Саъдӣ он нест, валекин чу ту фармоӣ, ҳаст.

* * *

Биё, биё, ки маро бо ту моҷарое ҳаст,
Бигӯй, агар гунаҳе рафту гар хатое ҳаст.

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — Ин байтро надорад.
[3] А — сабр кунад. [4] А — Он, ки вайро.
[5] А — Ин байтро надорад.

Раво бувад, ки чунин беҳисоб дил бубарӣ?
Макун, ки мазлимаи халқро ҷазое ҳаст.
Тавонгаронро айбе набошад, ар вақте
Назар кунанд, ки дар кӯи мо гадое ҳаст.
Ба коми душману бегона рафт чандин рӯз,
Зи дӯстон нашунидам, ки ошное ҳаст.
Қасе намонд, ки бар дарди ман набахшояд,[1]
Қасе нагуфт, ки берун аз ин[2] давое ҳаст.
Ҳазор навбат агар хотирам бишӯронӣ,
Аз ин тараф, ки манам, ҳамчунон сафое ҳаст.
Ба дарди оташи моҳӯлиё димоғ бисӯхт,
Ҳанӯз ҷаҳл мусаввар, ки кимиёе ҳаст.
Ба коми дил нарасидему ҷон ба халқ расид
В-агар ба ком расад, ҳамчунон риҷое ҳаст.
Ба ҷони дӯст, ки дар эътиқоди Саъдӣ нест,
Қи дар ҷаҳон ба ҷуз аз кӯи дӯст ҷое ҳаст!

* * *

Шодӣ ба рӯзгори гадоёни кӯи дӯст
Бар хоки раҳ нишаста ба уммеди рӯи дӯст.
Гуфтам, ба гӯшае бинишинам, вале дилам
Нанишинад аз кашидани хотир ба сӯи дӯст.
Сабрам зи рӯи дӯст муяссар намешавад,
Донӣ, тариқ чист? Таҳаммул зи хӯи дӯст.
Ночор ҳар кӣ дил ба ғами рӯи дӯст дод,
Қораш ба ҳам баромада бошад чу мӯи дӯст.
Хотир ба боғ меравадам рӯзи навбаҳор,
То бо дарахти гул бинишинам ба бӯи дӯст.
Фардо, ки хоки мурда ба ҳашр одамӣ кунанд,
Эй бод, хоки ман маталаб ҷуз ба кӯи дӯст.
Саъдӣ чароғ менакунад дар шаби фироқ,
Тарсад, ки дида боз кунад, ҷуз ба рӯи дӯст.[3]

---

[1] А — бибахшояд. [2] А — ӯ. [3] А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Оби ҳаёти ман аст хоки сари кӯи дӯст,
Гар ду ҷаҳон хуррамист, мову ғами рӯи дӯст.
Валвала дар шаҳр нест ҷуз шикани зулфи ёр,
Фитна дар офоқ нест ҷуз хами абрӯи дӯст.
Доруи муштоқ чист? Заҳр зи дасти нигор,
Марҳами ушшоқ чист? Захм зи бозуи дӯст.
Дӯст ба ҳиндуи худ гар бипазирад маро,
Гӯши ману то ба ҳашр ҳалқаи ҳиндуи дӯст.
Гар мутафаррик шавад хоки ман андар ҷаҳон,
Боз наёрад рабуд гарди ман аз кӯи дӯст.
Гар шаби ҳиҷрон маро тохтан орад аҷал,
Рӯзи қиёмат занам хайма ба паҳлӯи дӯст.
Ҳар ғазалам номаест сурати ҳоле дар ӯ,
Нома навиштан чӣ суд, чун нарасад сӯи дӯст.
Лоф мазан, Саъдиё, шеъри ту худ сеҳр, гир,
Сеҳр нахоҳад харид ғамзаи ҷодуи дӯст.

* * *

Маро ту ғояти мақсудӣ аз ҷаҳон, эй дӯст,
Ҳазор ҷони азизам фидои ҷон, эй дӯст.
Чунон ба доми ту улфат гирифт мурғи дилам,
Ки ёд менакунад аҳди ошьён, эй дӯст.
Гарам ту дар накушоӣ, куҷо тавонам рафт,
Ба ростон,[1] ки бимирам бар остон, эй дӯст.
Диле шикаставу ҷоне ниҳода бар кафи даст,
Бигӯ, биёр, ки гӯям, бигир, ҳон, эй дӯст.
Танам бипӯсаду хокам ба бод реза шавад,
Ҳанӯз меҳри ту бошад дар устухон, эй дӯст.
Ҷафо макун, ки бузургон ба хурдае зи раҳӣ
Чунин сабук нанишинанду саргарон, эй дӯст.

---

[1] А — ростӣ.

Ба лутф агар бихӯрӣ хуни ман, раво бошад,
Ба қахрам аз назари хештан марон, эй дӯст.[1]
Муносиби лаби лаълат ҳадис боистӣ,
Ҷавоби талх бадеъаст аз он даҳон, эй дӯст.
Маро ризои ту бояд, на зиндагонии хеш,
Агар муроди ту қатл аст, вораҳон, эй дӯст.[2]
Кӣ гуфт, Саъдӣ аз осеби ишқ бигрезад?
Ба дӯстӣ, ки ғалат мебарад гумон, эй дӯст,
Ки гар ба ҷон расад аз дасти душманонам кор,
Зи дӯстӣ накунам тавба ҳамчунон, эй дӯст.

* * *

Зи ҳад гузашт ҷудой миёни мо, эй дӯст,
Биё, биё, ки ғуломи туам, биё, эй дӯст!
Агар ҷаҳон ҳама душман шавад, зи домани ту
Ба теғи марг шавад дасти ман раҳо, эй дӯст.[3]
Сарам фидои қафои маломат, аст, чӣ бок,
Гарам бувад сухани душман аз қафо, эй дӯст?
Ба ноз агар бихиромӣ, ҷаҳон хароб кунӣ,
Ба хуни хаста[4] агар ташнаӣ, ҳало, эй дӯст.
Чунон ба доғи ту бошам,[5] ки гар аҷал бирасад,
Ба шаръам аз ту ситонанд хунбаҳо, эй дӯст.
Вафои аҳд нигаҳ дору аз ҷафо бигзар,
Ба ҳаққи он, ки наям ёри бевафо, эй дӯст.
Ҳазор сол пас аз марги ман чу бозоӣ,
Зи хок наъра барорам, ки марҳабо, эй дӯст.
Ғами ту даст бароварду хуни чашмам рехт,
Макун, ки даст барорам ба «раббано», эй дӯст!
Агар ба хӯрдани хун омадӣ, ҳало, бархез!
В-агар ба бурдани дил омадӣ, биё, эй дӯст.

[1] А — Ин байтро надорад.
[2] А — Ин байтро надорад. [3] А — Ин байтро надорад.
[4] А — душман.
[5] А — Ба доғи ишқ чунонам.

* * *

Бандаам, гар ба лутф мехонӣ,
Ҳокимӣ, гар ба қаҳр меронӣ.
Қас нашояд, ки бар ту бигзинанд,[1]
Ки зи[2] сурат ба кас намемонӣ.
Надиҳемат ба ҳар кӣ[3] дар олам
В-ар ту моро ба ҳеҷ настонӣ.
Гуфтам, ин дарди ишқи пинҳонро
Ба ту гӯям, ки ҳам ту дармонӣ.
Боз гуфтам, ки чӣ ҳоҷат аст ба қавл,
Ки ту худ дар дилию медонӣ.
Нафсро ақл тарбият мекард,
Қ-аз табиат инон бигардонӣ.
Ишқ, донӣ, чӣ гуфт тақворо:
Панҷа бо мо макун, ки натвонӣ!
Чӣ хабар дорад аз ҳақиқати ишқ
Пойбанди ҳавои нафсонӣ?
Худпарастон назар ба шахс кунанд,
Покбинон ба сунъи раббонӣ.
Шаби қадре бувад, ки даст диҳад
Орифонро самои рӯҳонӣ.
Рақс вақте мусалламат бошад,
Қ-остин бар ду олам афшонӣ.
Қиссаи ишқро ниҳоят нест,
Сабри пайдову дарди пинҳонӣ.
Саъдиё, дигар ин ҳадис магӯй,
То нагӯянд, қисса мехонӣ.

* * *

Дидор менамоию парҳез мекунӣ,
Бозори хешу оташи мо тез мекунӣ.

---

[1] А — бигзинам. [2] А — ту.
[3] А — чӣ.

Гар хуни дил хӯрӣ, фараҳафзои мехӯрӣ
В-ар қасди ҷон кунӣ, тарабангез мекунӣ.
Бар талхайши ман агар ханда оядат,
Шояд, ки хандаи шакаромез мекунӣ.
Ҳайрони дасту дашнаи зебот мондаам,
К-оҳанги хуни ман чӣ диловез мекунӣ.
Саъдӣ, гулат шукуфт, ҳамоно ки субҳдам
Фарьёди булбулони саҳархез мекунӣ![1]

* * *

То кай равам аз ишқи ту шӯрида ба ҳар сӯй?
То кай равам аз шӯри ту вайрона ба ҳар кӯй?
Сад наъра ҳаме оядам аз ҳар буни мӯе,
Худ дар дили сангини ту нагрифт сари мӯй.
Бар ёди баногӯши ту барбод диҳам ҷон,
То бод магар пеши ту бар хок ниҳад рӯй.
Саргаштаи чавгонам дар пои самандат,
Меафтаму мегирьям чун гӯй ба паҳлӯй.
Худ куштаи абрӯи туам ман ба ҳақиқат,
Гар куштаниям, боз бифармой ба абрӯй.
Онон, ки ба гесу дили ушшоқ рабуданд,
Аз дасти ту дар пой фитоданд чу гесӯй.
То ишқи сарошӯби ту ҳамзонӯи мо шуд,
Сар барнагирифтам ба вафои ту зи зонуй.
Берун нашавад ишқи туам то абад аз дил,
К-андар азалам ҳирзи ту бастанд ба бозӯй.
Ишқ аз дили Саъдӣ ба маломат натавон бурд,
Гар ранг тавон бурд ба об аз рухи ҳиндуй.[2]

---

1 А — Ин ғазалро надорад.
2 А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Вуҷудам ба танг омад аз ҷаври тангӣ,
Шудам дар сафар рӯзгоре дарангӣ.
Ҷаҳон зери пай чун Сикандар буридам,
Чу Яъҷуҷ бигзаштам аз садди сангӣ.
Бурун ҷастам аз танги туркон, чу дидам,
Ҷаҳон дарҳам афтода чун мӯи зангӣ.
Чу боз омадам, кишвар осуда дидам,
Зи гургон бадар рафта он тезчангӣ.
Хати моҳрӯён чу мушки таторӣ,
Сари зулфи хубон чу диръи фарангӣ.
Ба ном эзид, ободу пурнозу неъмат,
Палангон раҳо карда хӯи палангӣ.
Дарун мардуме чун малак некмаҳзар,
Бурун лашкаре чун ҳижаброни ҷангӣ.
Бипурсидам: «Ин кишвар осуда кай шуд?»
Қасе гуфт: «Саъдӣ, чӣ шӯридарангӣ?
Чунон буд дар аҳди аввал, ки дидӣ,
Ҷаҳон пур зи ошӯбу ташвишу тангӣ.
Чунин шуд дар айёми султони одил
Атобак Абӯ Бакр Саъд бинни Зангӣ».[1]

---

[1] **А — Ин ғазалро надорад.**

* * *

Дили ҳар кӣ сайд кардӣ, накашад сар аз камандат,
На дигар умед дорад, ки раҳо шавад зи бандат.
Ба худо, ки парда аз рӯи чу оташат барафкан,
Ки ба иттифоқ бинӣ дили оламе сипандат.
На чаман шукуфае руст[1] чу рӯи дилситонат,
На сабо санавбаре ёфт чу қомати баландат.
Гарат орзуи он аст, ки хуни халқ резӣ,
Чӣ кунад[2], ки шер гардан наниҳад[3] чу гӯсфандат.
Ту амири мулки ҳуснӣ, ба ҳақиқат, эй дареғо,
Агар илтифот будӣ ба фақири мустамандат.
На туро бигуфтам, эй дил, ки сари вафо надорад,
Ба тамаъ зи даст рафтиву ба пой дарфикандат.
Ту на марди ишқ будӣ худ аз ин ҳисоб, Саъдӣ,
Ки на қуввати гурез асту на тоқати газандат.

* * *

Эй ёри ногузир, ки дил дар ҳавои туст,
Ҷон низ, агар қабул кунӣ, ҳам барои туст.
Ғавғои орифону таманнои ошиқон
Ҳирси биҳишт нест, ки шавқи лиқои туст,
Гар тоҷ медиҳӣ, ғарази мо қабули ту
В-ар теғ мезанӣ, талаби мо ризои туст.

---

[1] А — баст. [2] А — накашад. [3] А — биниҳад.

Ғар банда менавозию гар банда мекушӣ,
Заҷру навохт, ҳар чӣ кунӣ, рой рои туст.
Гар дар каманди[1] кофиру гар дар даҳони шер,
Шодӣ ба рӯзгори касе, к-ошнои туст.
Ҳар ҷо, ки рӯи зиндадиле, бар замими ту,
Ҳар ҷо, ки дасти ғамзадае, бар дуои туст.
Танҳо на ман ба қайди ту даромадам асир,
Қ-аз ҳар тараф шикастадиле мубталои туст.
Қавме ҳавои неъмати дунъё ҳамебаранд,[2]
Қавме ҳавои уқбию моро ҳавои туст.
Қути равони шефтагон-илтифоти ту,
Ороми ҷони зиндадилон[3] марҳабои туст.
Гар мо муқассиремуту бисьёрраҳматӣ,[4]
Узре, ки меравад ба умеди вафои туст.
Шояд, ки дар ҳисоб наёяд гуноҳи мо
Он[5] ҷо, ки фазлу раҳмати бемунтаҳои туст.
Қасро бақои доиму аҳди муқим нест,
Ҷовид подшоҳию доим бақои туст.
Ҳар ҷо ки подшоҳеву садреву сарваре,
Мавқуфи остони дари кибриёи туст.
Саъдӣ, санои ту натавонад ба шарҳ гуфт,
Хомӯшӣ аз санои ту, ҳадди санои туст.

* * *

Маҷнуни ишқро дигар имрӯз ҳолат аст,
К-ислом дини Лайлию дигар залолат аст.
Фарҳодро аз он чӣ ки Ширин туруш кунад,[6]
Инро шикеб нест, гар онро малолат аст.
Азро, ки нонавишта бихонад ҳадиси ишқ,
Донад, ки оби дидаи Вомиқ рисолат аст.

---

1 А — даҳони. 2 А — ҳамезананд. 3 А — сӯхтагон.
4 А — неъматӣ. 5 А — 3-он. 6 А — шавад.

Мутриб, ҳамин тариқи ғазал, гӯ, нигоҳ дор,
Қ-ин раҳ, ки баргирифт, ба ҷое далолат аст.[1]
Эй муддаӣ, ки мегузарӣ бар канори об,
Моро, ки ғарқаем ,надонӣ, чӣ ҳолат аст?[2]
З-ин дар куҷо равем, ки моро ба хоки ӯ
В-ӯро ба хуни мо, ки бирезад, ҳаволат аст.
Гар сар қадам намекунамаш пеши аҳли дил,
Сар барнамекунам, ки маҷоли[3] хиҷолат аст.
Ҷуз ёди дӯст ҳар чӣ кунӣ, умр зоеъ аст,
Ҷуз сирри ишқ ҳар чӣ бигӯӣ, батолат аст.
Моро дигар муомала бо ҳеҷ кас намонд,
Байъе, ки бе ҳузури ту кардам, иқолат аст.
Аз ҳар ҷафот бӯи вафое ҳаме диҳад,[4]
Дар ҳар таъаннутет[5] ҳазор истимолат аст.
Саъдӣ, бишӯй лавҳи дил аз нақши ғайри ӯ,[6]
Илме, ки раҳ ба ҳақ нанамояд, ҷаҳолат аст.

* * *

Ёро, биҳишт сӯҳбати ёрони ҳамдам аст,
Дидори ёри номутаносиб ҷаҳаннам аст.
Ҳар дам, ки дар ҳузури азизе бароварӣ,
Дарьёб, к-аз ҳаёти ҷаҳон ҳосил он дам аст.
Не ҳар кӣ чашму гӯшу даҳон дорад, одам аст,
Бас девро, ки сурати фарзанди одам аст.
Он аст одамӣ, ки дар ӯ ҳусни сиратест,
Ё лутфи суратест, дигар ҳашви олам аст,
Ҳаргиз ҳасад набурдаву ҳасрат нахӯрдаам
Ҷуз бар ду рӯи ёри мувофиқ, ки дарҳам аст.
Онон, ки дар баҳор ба саҳро намераванд,
Бӯи хуши рабеъ бар эшон муҳаррам аст.

---

1 А — Моро, ки ғарқаем, надонӣ чи ҳолат аст?
2 А — Ин байтро надорад. 3 А — мақоми.
4 А — Гӯ, ҳар чӣ хоҳӣ, аз сари тундӣ бигӯӣ, аз он-к.
5 А — табассумеш. 6 А — дӯст.

В-он сангдил, ки дида бидӯзад зи рӯи хуб,
Пандаш мадеҳ, ки ҷаҳл дар ӯ нек маҳкам аст.
Ором нест дар ҳама олам ба иттифоқ
В-ар ҳаст дар муҷовирати ёри маҳрам аст.
Гар хуни тоза меравад аз реши аҳли дил,
Дидори дӯстон, ки бубинанд, марҳам аст.
Дуньё хуш асту мол азиз асту тан шариф,
Лекин рафиқ бар ҳама чизе муқаддам аст.
Мумсик барои мол ҳамасола тангдил,
Саъдӣ ба рӯи дӯст ҳамарӯза хуррам аст.[1]

* * *

Субҳе муборак аст, назар бар ҷамоли дӯст,
Бар хӯрдан аз дарахти умеди висоли дӯст.
Бахтам нахуфта буд, ки[2] аз хоби бомдод
Бархостам ба толеи[3] фархундафоли дӯст.
Аз дил бурун шав, эй ғами дуньёву охират,
Ё хона ҷои дев[4] бувад ё маҷоли дӯст.
Хоҳам, ки беҳи суҳбати ағьёр барканам,
Дар боғи дил раҳо накунам ҷуз ниҳоли дӯст.
Ташриф доду рафт, надонам зи бехудӣ,
К-ин дӯст буд дар назарам ё хаёли дӯст.
Ҳушам намонду ақл бирафту сухан бубаст,
Муқбил касе, ки маҳв шавад дар камоли дӯст.
Саъдӣ, ҳиҷоб нест, ту оина пок дор,
Зангорхӯрда чун бинамояд ҷамоли дӯст.[5]

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.
[2] А — ман. [3] А — талъати. [4] А — рахт.
[5] А — байтҳои 4, 6, 7-ро надорад, ба ҷои онҳо байтҳои зерин омадаанд:

Гар дӯст ҷону дил талабад, истодаам,
Ерон бад-ин қадар бикунанд эҳтимоли дӯст.
Хуррам тане, ки ҷон бидиҳад дар вафои ёр,
Иқбол дар саре, ки шавад поймоли дӯст.

* * *

Бо фароғат[1] чанд созам, барги танҳоим нест,
Дастгоҳи сабру поёни[2] шикебоим нест.
Тарсам, аз танҳоӣ аҳволам ба расвоӣ кашад,
Тарси танҳоист в-арна бими расвоим нест.
Марди густохе наям, то ҷон, дар оғӯшат кашам
Бӯса бар поят диҳам, чун дасти болоим нест.
Бар гулат ошуфтаам, бигзор, то дар боғи васл
Зоғбонге мекунам, чун булбул овоим нест.
То мусаввар гашт дар чашмам хаёли[3] рӯи дӯст,
Чашми худбинӣ надорам, рои худроим нест.
Дарди дурӣ мекашам,[4] гарчи хароб афтодаам,
Бори ҷаврат мебарам,[5] гарчи тавоноим нест.
Табъи ту сер омад аз ман, ҷои дигар дил ниҳад,
Ман киро ҷӯям, ки чун ту табъи ҳарҷоим нест.
Саъдии оташзабонам дар ғамат сӯзон чу шамъ,
Бо ҳама оташзабонӣ дар ту гироим нест.

* * *

Чу абри зулфи ту перомуни қамар мегашт,
Зи абри дида канорам ба ашк тар мегашт.
Зи шӯри ишқи ту дар коми ҷони хастаи ман
Ҷавоби талхи ту ширинтар аз шакар мегашт.

---

Моро дигар ба сарви баланд илтифот нест,
Аз дӯстии қомати маҳэътидоли дӯст.
Мардум ҳилоли ид надиданду пеши мо
Ид аст, он ки абрӯи ҳамчун ҳилоли дӯст.
Парвона кист, то мутааллиқ шавад ба шамъ
Хил, то насӯзадаш субаҳоти ҷалоли дӯст.
Саъдӣ шикояте зи ту сар ҳаст, ҳам ба туст,
Наздики душманон натавон гуфт ҳоли дӯст.

[1] А — фироқат. [2] А — поёби.
[3] А — Чашмам бар ҷамоли.
[4] А — Дурди дардат мехӯрам. [5] А — мекашам.

Хаи узори ту бар хоки тира меафтод,
Вуҷуди мурда аз он об ҷонвар мегашт.
Агар моро ба зару сим дастрас будӣ,
Зи сими синаи ту кори ман чу зар мегашт.
Дил аз даричаи фикрат ба нафси нотиқа дод
Нишони ҳолати зорам, ки зортар мегашт.
Зи ишқи рӯи ту андар сари қалам савдот
Фитоду чун мани савдозада ба сар мегашт.
Зи хотирам ғазале сӯзнок рӯй намуд,
Ки дар димоғи фироқи ман ин қадар мегашт.[1]

* * *

Чӣ латиф аст қабо бар тани чун сарви равонат,
Ох, агар чун камарам[2] даст расидӣ ба миёнат.
Дар дилам ҳеҷ наёяд магар[3] андешаи васлат,
Ту на онӣ, ки дигар кас бинишинад ба маконат.[4]
Гар ту хоҳӣ, ки якеро сухани талх бигӯй,
Сухани талх набошад, чу бараояд[5] ба даҳонат.
На ман ангуштнамоям ба ҳаводории рӯят,
Ки ту ангуштнамоиву халоиқ нигаронат.
Дари андеша бубастам, қалами ваҳм шикастам,
Ки ту зеботар аз онӣ, ки кунам васфу баёнат.
Сарвро комати хуб асту қамарро рухи зебо,
Ту на онию на инӣ, ки ҳам ин асту ҳам онат.
Эй рақиб, ар накушой дари дилбанд ба рӯям,
Ин қадар боз намой, ки дуо гуфт фалонат.
Ман ҳама умр бар онам, ки дуогӯи ту бошам,
Гар ту хоҳӣ, ки набошам, тани ман бархии ҷонат.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — камарат.
[3] А — ба чуз.
[4] А — Ки ту ангуштнамоиву халоиқ нигаронат.
[5] А — баромад.

Саъдиё, чора сабот асту мудорову таҳаммул,
Ман, ки муҳтоҷи ту бошам, бубарам бори гаронат.

* * *

Гар аз ҷафои ту рӯзе дилам биёзорад,
Қаманди шавқ кашонам, ба сулҳ боз орад.
Зи дарди ишқи ту дӯшам умеди субҳ набуд,
Асири ишқ чӣ тоби шаби дароз орад.
Диле аҷаб набувад, гар бисӯхт, к-оташи тез
Чӣ ҷои мум, ки пӯлод дар гудоз орад.
Туӣ, ки гар бихиромад дарахти қомати ту
Зи рашк сарви равонро ба эҳтизоз орад.
Дигар ба рӯи худ аз халқ дар бихоҳам баст,
Магар касе зи туам муждае фароз орад.
Агар қабул кунӣ, сар ниҳем бар қадамат
Чу бутпараст, ки дар пеши бут намоз орад.
Яке ба самъи ризо гӯши дил ба Саъдӣ дор,
Ки сӯзи ишқ суханҳои дилнавоз орад.[1]

* * *

Онро, ки ғаме чун ғами ман нест, чӣ донад,
Қ-аз шавқи туам[2] дида чӣ шаб мегузаронад?
Вақт аст, агар[3] аз пой дароям, ки[4] ҳама умр
Боре накашидам, ки ба ҳиҷрони ту монад.
Сӯзи дили Яъқуби ситамдида зи ман пурс,
Қ-андӯҳи дили сӯхтагон сӯхта донад.
Девона, гараш панд диҳӣ, кор набандад[5]
В-ар панд диҳӣ,[6] силсила дар ҳам гусилонад.
Мо бе ту ба дил барназадем оби сабурӣ,

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — ишқи ту ин.
[3] А — ки. [4] А — ба. [5] А — ӯ напазирад.
[6] А — В-а-гараш банд ниҳӣ.

Дар оташи сӯзанда сабурӣ кӣ тавонад?[1]
Ҳар гаҳ ки бисӯзад ҷигарам, дида бигирьяд
В-ин гирья на он[2] аст, ки оташ бинишонад.
Султони хаёлат шабе ором нагирад,
То бар сари сабри мани мискин надавонад.
Ширин нанамояд ба даҳонаш шакари васл
Онро, ки фалак заҳри ҷудой начашонад.
Гар бори дигар домани коҳе ба каф орам,
То зиндаам аз чанги манаш кас нараҳонад.[3]
Тарсам, ки намонам ман аз ин ранҷ[4] дареғо,
Қ-андар дили ман ҳасрати рӯи ту бимонад.
Қосид равад аз Порс ба киштӣ ба Хуросон,
Гар чашми ман андар ақибаш сел биронад.
Фарьёд, ки гар ҷаври фироқи ту нависам,
Фарьёд барояд, зи дили ҳар кӣ бихонад.
Шарҳи ғами ҳиҷрони ту ҳам бо ту тавон гуфт,
Пайдост, ки қосид чӣ ба самъи ту расонад.
Зинҳор, ки хун мечакад аз гуфтаи Саъдӣ,
Ҳар к-ин ҳама наштар бихӯрад, хун бичаконад.

* * *

Майл бин, к-он сарвболо мекунад,
Сарв бин, к-оҳанги саҳро мекунад.
Майл аз ин хуштар надонад кард сарв,
Нохуш он майл аст, к-аз мо мекунад.
Ҳоҷати саҳро набуд, оина ҳаст,
Гар нигористон тамошо мекунад.
Ғофил аст аз сурати зебои ӯ,
Он кӣ суратҳои дебо мекунад.
Ман ҳам аввал рӯз донистам, ки ишқ
Хун мубоҳу хона яғмо мекунад.

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — об.
[3] А — Се байтро надорад. [4] А — ранҷу.

Сабр ҳам суде надорад, к-оби чашм
Рози[1] пинҳон ошкоро мекунад.
Гар муроди мо набошад, гӯ, мабош,
Чун муроди ӯст, ҳил,[2] то мекунад.
Ёри зебо гар бирезад хуни ёр,
Зишт натвон гуфт, зебо мекунад.
Саъдиё, баъд аз таҳаммул чора нест,
Ҳар ситам, к-он дӯст бо мо мекунад.
То магасро ҷони ширин дар тан аст,
Гирди он гардад, ки ҳалво мекунад.

* * *

Зулфи ӯ бар рух чу ҷавлон мекунад,
Мушкро дар шаҳр арзон мекунад.
Ҷавҳарии ақл дар бозори ҳусн
Қимати лаълаш ба сад ҷон мекунад.
Офтоби ҳусни ӯ то шӯъла зад,
Моҳ рух дар парда пинҳон мекунад.
Ман ҳама қасди висолаш мекунам
В-он ситамгар азми ҳиҷрон мекунад.
Гар намакдон пуршакар хоҳӣ, мапурс,
Талхие, к-он шаккаристон мекунад.
Тири мижгону камони абруяш
Ошиқонро ид қурбон мекунад.
Аз вафоҳо ҳар чӣ битвон мекунам
В-аз ҷафоҳо ҳар чӣ битвон мекунад.[3]

* * *

Хубрӯёни ҷафопеша вафо низ кунанд,
Ба касон дард фиристанду даво низ кунанд.

---

[1] А — Дарди.
[2] А — бал. [3] А — Ин ғазалро надорад.

Подшоҳони малоҳат чу ба нахчир раванд,
Сайдрро пой бубандаиду раҳо низ кунанд.
Назаре кун ба мани хаста, ки арбоби карам
Ба заифон назар аз баҳри худо низ кунанд.
Ошиқонро зи бари хеш марон, то бари ту
Сару зар ҳар ду фишонанду дуо низ кунанд.
Гар кунад майл ба хубони дили ман, айб макун,
Қ-ин гуноҳест, ки дар шаҳри шумо низ кунанд.
Бӯсае з-он даҳани танг бидеҳ ё бифурӯш,
Қ-ин матоест, ки бахшанду баҳо низ кунанд.
Ту хитоибачаӣ, аз ту хато нест аҷаб,
Қ-он, ки аз аҳли савобанд, хато низ кунанд.
Гар равад номи ман андар даҳанат, боке нест,
Подшоҳон ба ғалат ёди гадо низ кунанд.
Саъдиё, гар накунад ёди ту он моҳ, маранҷ,
Мо кӣ бошем, ки андешаи мо низ кунанд.[1]

* * *

Ба кӯи лоларухон ҳар кӣ ишқбоз ояд,
Умед нест, ки дигар ба ақл боз ояд.
Қабӯтаре, ки дигар ошьён нахоҳад дид,
Қазо ҳамебарадаш, то ба чанги боз ояд.
Надонам, абрӯи шӯхаш чӣ гуна меҳробест,
Ки гар бубинад зиндиқ дар намоз ояд.
Бузургвор мақомею некбахт касе,
Ки ҳар дам аз дари ӯ чун туе фароз ояд.
Туруш набошам, агар сад ҷавоби талх диҳӣ,
Ки аз забони ту ширину дилнавоз ояд.
Биёву гунаи зардам бубину нақш бихон,
Ки гар ҳадис кунам, қиссае дароз ояд.
Хурӯшам аз тафи сина асту нолаам сари дард,
На чун дигар суханон, к-аз маҷоз ояд.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Ба ҷои хок қадам бар ду чашми Саъдӣ неҳ,
Ки ҳар кӣ чун ту гиромӣ бувад, ба ноз ояд.[1]

* * *

Аз савмаа рахтам ба харобот бароред,
Гард аз ману саҷҷодаи томот бароред.
То хилватиён саҳар аз хоб дароянд,
Мастони сабӯҳӣ ба муноҷот бароред.
Онон, ки риёзаткашу саҷҷоданишинанд,
Гӯ, ҳамчу малак сар ба самовот бароред.
Дар боғи амал шохи ибодат бинишонед
В-аз баҳри амал дурри мукофот бароред.
Рав, мулки ду олам ба маҳи якшаба бифрӯш,
Гӯ, зӯҳди чиҳилсола ба ҳайҳот бароред.
То гарди риё гум шавад аз домани Саъдӣ,
Рахташ ҳама дар оби харобот бароред.[2]

* * *

Баромад боди субҳу бӯи наврӯз
Ба коми дӯстону бахти пирӯз.
Муборак бодат ин солу ҳама сол,
Ҳумоюн бодат ин рӯзу ҳама рӯз.
Чу оташ дар рухат афканда гулнор,
Дигар манқал манеҳ, оташ наяфрӯз.
Чу наргис чашми бахт аз хоб бархост,
Ҳасад, гӯ, душманонро дида бардӯз.
Баҳоре хуррам аст, эй гул, кучоӣ,
Ки бинӣ булбулонро нолаву сӯз.
Ҷаҳон бе мо басе будасту бошад,
Бародар ҷуз накуномӣ маяндоз.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.
[2] А — Ин ғазалро надорад.

Накӯи кун, ки давлат бинӣ аз бахт,
Мабар фармони бадгӯи бадомӯз.
Манеҳ дил бар сарои умр Саъдӣ,
Ки бар гунбад нахоҳад монд ин гӯз.
Дареғо айш, агар маргаш набудӣ,
Дареғ оҳу, агар бигзоштӣ юз.[1]

* * *

Даст ба ҷон намерасад, то ба ту барфишонамаш,
Бар кӣ тавон ниҳод дил, то зи ту воситонамаш?
Қуввати шарҳи ишқи ту нест забони хомаро,
Гирди дари умеди ту чанд ба сар давонамаш?
Эминӣ аз хурӯши ман, гар ба ҷаҳон дарӯфтад,
Фориғӣ аз фиғони ман, гар ба фалак расонамаш.
Охи дареғу оби чашм аз чӣ мувофиқи мананд?
Оташи ишқончунон нест, ки вонишонамаш.
Ҳар кӣ бипурсад, эй фалон, ҳоли дилат чӣ гуна шуд?
Хун шуду дам ба дам ҳаме аз мижа мечаконамаш.
Умри ман аст зулфи ту, бӯ, ки дароз бинамаш,
Ҷони ман аст лаъли ту, бӯ, ки ба лаб расонамаш.
Лаззати вақтҳои хуш қадр надошт пеши ман,
Гар пас аз ин даме чунон ёбам, қадр донамаш.
Нест зимоми коми дил дар кафи ихтиёри ман,
Гар на аҷал фаро расад, з-ин ҳама ворахонамаш.
Ишқи ту гуфта буд, хон Саъдиву орзуи ман
Бас накунад зи ошиқӣ, то зи ҷаҳон ҷаҳонамаш.[2]

* * *

Соҳибо, умр азиз аст, ғанимат донаш,
Гӯи хайре, ки тавонӣ, бубар аз майдонаш.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — Ин ғазалро надорад.

Чист даврони риёсат, ки фалак бо ҳама қадр
Ҳосил он аст, ки доим набувад давронаш.
Он худоест таоло маликулмулки қадим,
Ки тағайюр накунад мулкати ҷовидонаш.
Ҷои гирьяст бар ин умр, ки чун ғунчаи гул
Панҷ рӯз аст бақои даҳани хандонаш.
Даҳане шир ба кӯдак надиҳад модари даҳр,
Ки дигарбора ба хун дарнабарад дандонаш.
Муқбил имрӯз кунад доруи дарди дили реш,
Ки пас аз марг муяссар нашавад дармонаш.
Ҳар кӣ дона нафишонад ба зимистон дар хок,
Ноумедӣ бувад аз дахл ба тобистонаш.
Гар иморат кунӣ аз баҳри нишастан, шояд
В-арна аз баҳри гузаштан макун ободонаш.
Даст дар домани мардон зану андеша мадор,
Ҳар кӣ бо Нӯҳ нишинад, чӣ ғам аз тӯфонаш?
Маърифат дорию сармояи бозаргонӣ,
Чӣ беҳ аз давлати боқӣ? Бидеҳу бистонаш.
Давлатат боду гар аз рӯи ҳақиқат бирасӣ,
Давлат он аст, ки маҳмуд бувад поёнаш.
Хӯи Саъдист насиҳат, чӣ кунад, гар накунад,
Мушк дорад, натавонад, ки кунад пинҳонаш.[1]

* * *

Эй рӯбаҳак, чаро нанишастӣ[2] ба ҷои хеш,
Бо шер панҷа кардию дидӣ сазои хеш.
Душман ба душман он написандад, ки бехирад
Бо нафси худ кунад ба муроду ҳавои хеш.
Аз дасти дигарон чӣ шикоят кунад касе,
Силӣ ба дасти хеш занад бар қафои хеш.
Дузд аз ҷафои шаҳна чӣ фарьёд мекунад,
Гӯ, гарданат намезанад, илло ҷафои хеш.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.
[2] А — нанишинӣ.

Хунат барои қолии султон бирехтанд,
Аблаҳ, чаро нахуфтӣ бар бӯрьёи хеш?
Гар ҳар ду дида ҳеҷ набинад ба иттифоқ,
Беҳтар зи дидае, ки набинад хатои хеш.
Чоҳ асту роҳу дидаи бинову офтоб,
То одамӣ нигоҳ кунад пеши пои хеш.
Чандин чароғ дораду бероҳ меравад,
Бигзор, то бияфтаду бинад ҷазои хеш.
Бо дигарон бигӯй, ки золим ба чаҳ фитод,
То чоҳ дигарон наканад аз барои хеш.
Дар гӯши дил ба гуфтаи Саъдӣ кунад касе,
Аввал ризои ҳақ талабад, пас ризои хеш.

* * *

Бархез, то тафарруҷи бӯстон кунему боғ,
Чун даст медиҳад нафасе мӯҷиби фароғ.
Қ-ин сели муттафиқ биканад рӯзе ин дарахт
В-ин боди мухталиф бикушад рӯзе ин чароғ.
Сабзӣ дамиду хушк шуду гул шукуфту рехт,
Булбул зарурат аст, ки навбат диҳад ба зоғ.
Бас моликони боғ, ки даврони рӯзгор
Кардаст хокашон гили деворҳои боғ.
Фардо, шунидаӣ, ки бувад боғ зарру сим,
Худ вақти марг мениҳад ин мурдарег доғ.
Бас рӯзгорҳо, ки бароянд ба кӯҳу дашт
Баъд аз ману ту абр бигирьяд ба боғу роғ.
Саъдӣ, ба молу мансаби дуньё назар макун,
Мерос бас тавонгару мурдор бас калоғ.
Гар хоки мурда бозкунӣ, равшанат шавад,
Қ-ин боди кибру ноз на чизест дар димоғ.
Гар бишнавӣ насиҳату гар нашнавӣ ба сидқ,
Гуфтему бар расул набошад ба ҷуз балоғ.[1]

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Чу булбули саҳарӣ баргирифт навбати бом,
Зи тавбахонаи танҳоӣ омадам бар бом.
Нигоҳ мекунам аз пеш рояти хуршед,
Қи мебарад[1] ба уфуқ парчами сипоҳи залом.
Баёзи рӯз баромад чу издивочи сиёҳ,
Бараҳна бознишинад яке сапедандом.
Дилам ба ишқ[2] гирифтору ҷон ба меҳр[3] гарав,
Даромад аз дарам он дилфиребн ҷонором.
Сарам ҳанӯз чунон масти бӯи он нафас аст,
Қи бӯи анбару гул раҳ намебарад ба машом.
Дигар ман аз шаби торик ҳеҷ ғам нахӯрам,
Қи ҳар шаберо рӯзе муқаддар аст анҷом.[4]
Тамом фаҳм накардам, ки арғувону[5] гул аст
Дар остинаш ё дасту соиди гулфом?[6]
Дар обгинааш обе агар қиёс кунӣ,
Надонӣ об кадом асту обгина кадом?[7]
Биёр, соқӣ, дарьёи Машриқу Мағриб,
Қи дер маст шавад, ҳар кӣ май хӯрад ба давом.
Ман он наям, ки ҳалол аз ҳаром нашносам,
Шароб бо ту ҳалол асту об бе ту ҳаром.
Ба ҳеҷ шаҳр набошад, чунин шакар, ки туӣ,
Қи тӯтиёна[8] чу Саъдӣ даровари ба калом.
Раҳо намекунад ин назми чун зиреҳ дарҳам,
Қи хасм теғи тааннут бароварад зи наём.

* * *

Зиҳӣ саодати ман, к-ам ту омадӣ ба салом,
Хуш омадию алайкассалом в-аликром.

---

[1] А — меравад. [2] А — меҳр. [3] А — ишқ.
[4] А — Ба офтоб бигуфтам ҳикояти тор,
Ба рӯзи ид биналидам аз ҷафои сиём.
[5] А — ангубину. [6] А — гулбом.
[7] А — Ин байтро надорад. [8] А — тӯтиён.

Қиём хостамат кард, ақл мегӯяд,
Макун, ки шарти адаб нест пеши сарв қиём.
Агар касоди шакар боядат, даҳан бикшой,
В-арат[1] хиҷолати сарв орзу кунад, бихром.
Ту офтоби мунирию дигарон анҷум,
Ту рӯҳи покию абнои рӯзгор аҷсом.
Агар ту одамий, эътиқоди ман ин аст,
Ки дигарон ҳама нақшанд бар дари ҳаммом.
Тунук мапӯш, ки андомҳои симинат
Даруни ҷома падид аст чун гулоб аз ҷом.
Аз иттифоқ чӣ хуштар бувад миёни ду дӯст,
Даруни пираҳане чун ду мағзи як бодом.
Самои аҳли дил овози нолаи Саъдист,[2]
Чӣ ҷои замзамаи андалебу саҷъи ҳамом?
Дар ин самоъ ҳама соқиёни шоҳидрӯй,
Бар ин шароб ҳама сӯфиёни дурдошом.

* * *

Гӯ, халқ бидонанд, ки ман ошиқу мастам,
Овоза дуруст аст, ки ман тавба шикастам.
Гар душманам изо кунаду дӯст маломат,
Ман фориғам аз ҳар чӣ бигӯянд, ки ҳастам.
Эй нафс, ки матлуби ту номӯсу риё буд,
Аз банди ту бархостаму хуш бинишастам.
Аз рӯи нигорини ту безорам, агар ман
То рӯи ту дидам, ба дигар кас нигаристам.
З-ин пеш баромехтаме бо ҳама мардум,
То ёр бидидам, дари ағьёр бубастам.
Эй соқӣ, аз он пеш, ки мастам кунӣ аз май,
Ман худ зи назар дар қаду болои ту мастам.

---

1 А — В-агар.
2 А — Аниси хотири Саъдӣ самои рӯҳонист.

Шабҳо гузарад бар ман аз андешаи рӯят,
То рӯз на ман хуфта, на ҳамсоя зи дастам.
Ҳайф аст сухан гуфтан бо ҳар кас аз он лаб,
Дашном ба ман деҳ, ки дурудат бифиристам.
Дерест, ки Саъдӣ ба дил аз ишқи ту мегуфт,
Ин бут на аҷаб бошад, агар ман бипарастам.
Банди ҳама ғамҳои ҷаҳон бар дили ман буд,
Дар банди ту афтодаму аз ҷумла бирастам.

* * *

Хиромон аз дарам боз о, к-ат аз ҷон орзумандам,
Ба дидори ту хушнудам, ба гуфтори ту хурсандам.
Агарчи хотират бо ҳар касе пайвандҳо дорад,
Мабод он рӯзу он хотир, ки ман бо ҷуз ту пайвандам.
Қасе монанди ман ҷустӣ, зиҳӣ, бадаҳди сангиндил,
Макун, к-андар вафодорӣ нахоҳӣ ёфт монандам.
Агар худ неъмати Қорун касе дар поят андозад,
Куҷо ҳамтои ман бошад, ки ҷон дар поят афкандам.
Ба ҷонат, к-аз миёни ҷон зи ҷонат дӯсттар дорам,
Ба ҳаққи дӯстӣ, ҷоно, ки бовар дор савгандам.
Макун рағбат ба ҳар сӯе ба ёрони пароканда,
Ки ман меҳри дигар ёрон зи ҳар сӯе парокандам.
Шароби васлат андар деҳ, ки ҷоми ҳаҷр нӯшидам,
Дарахти дӯстӣ биншон, ки бехи сабр баркандам.
Чу пой аз ҷода берун шуд, чӣ нафъ аз рафтани роҳам?
Чу кор аз даст берун шуд, чӣ суд аз додани пандам?
Муаллим, гӯ, адаб кам кун, ки ман ноҷинс шогирдам,
Падар, гӯ, панд камтар деҳ, ки ман ноаҳл фарзандам.
Ба хорӣ дар паят Саъдӣ чу гард афтода мегӯяд:
«Писандӣ бар дилам гарде, ки бар домон-т напсандам».[1]

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Манам ин бе ту, ки парвои тамошо дорам?
Кофарам, гар дили боғу сари саҳро дорам.
Бар гулистон гузарам бе туюи шармам н-ояд?
Дар раёҳин нигарам бе туюи ёро дорам?
Ки на бар нолаи мурғони чаман шефтаам,
Ки на савдои рухи лолаи ҳамро дорам.
Бар гули рӯи ту чун булбули мастам волеҳ,
Бар рухи лолаву насрин чӣ тамошо дорам?
Гарчи лоиқ набувад дасти ману домани ту,
Ҳар куҷо пой ниҳӣ, фарқи сар он ҷо дорам.
Гар ба масҷид равам, абрӯи ту меҳроби ман аст
В-ар ба оташкада, зулфи ту чалипо дорам.
Дилам аз пухтани савдои висоли ту бисӯхт,
Ту мани хомтамаъ бин, ки чӣ савдо дорам.
Акли мискин ба чӣ андеша фаро даст кунам?
Дили шайдо ба чӣ тадбир шикебо дорам?
Сари ман дор, ки чашм аз ҳамагон дардӯзам,
Дасти ман гир, ки аз ҳар ду ҷаҳон во дорам.
Бо туам як нафас аз ҳашт биҳишт авлотар,
Ман, ки имрӯз чунинам, ғами фардо дорам.
Саъдии хештанам хон, ки ба маънӣ зи туям,
Ки ба сурат насаб аз Одаму Ҳавво дорам.[1]

* * *

Боз аз шароби дӯшин дар сар хумор дорам
В-аз боғи васли ҷонон гул дар канор дорам.
Сармаст агар ба савдо барҳам занам ҷаҳоне,
Айбам макун, ки дар сар савдои ёр дорам.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Соқӣ, биёр ҷоме, к-аз зӯҳд тавба кардам,
Мутриб бизан навое, к-аз тавба ор дорам.
Селоби нестиро сар дар вуҷуди ман деҳ,
Қ-аз хокдони ҳастӣ бар дил ғубор дорам.
Шустам ба оби ғайрат нақшу нигори зоҳир,
Қ-андар сарочаи дил нақшу нигор дорам.
Мӯсои Тӯри ишқам дар водии таманно,
Маҷрӯҳи лантаронӣ чун худ ҳазор дорам.
Рафтиву дар рикобат дил рафту сабру дониш,
Боз о, ки нимҷоне баҳри нисор дорам.
Чандам ба сар давонӣ паргорвор гирдат,
Саргаштаам, валекин пой устувор дорам.
Ақле тамом бояд, то дил қарор гирад,
Ақл аз куҷову дил ку, то барқарор дорам?
З-он май, ки рехт ишқат дар коми ҷони Саъдӣ,
То бомдоди маҳшар дар сар хумор дорам.[1]

* * *

Хунук он рӯз, ки дар пои ту ҷон андозам,
Ақл дар дамдамаи халқи ҷаҳон андозам.
Номаи ҳусни ту бар олиму ҷоҳил хонам,
Номат андар даҳани пиру ҷавон андозам.
То кай ин пардаи ҷонсӯз паси парда занам,
То кай ин новаки дилдӯз ниҳон андозам?
Дурднӯшони ғаматро чу шавад маҷлис гарм,
Хештанро ба туфайле ба миён андозам.
То на ҳар бехабаре васфи ҷамолат гӯяд,
Санги таъзими ту дар роҳи баён андозам.
Гар ба майдони муҳокои ту ҷавлон ёбам.
Гӯи дил дар хами чавгони забон андозам.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.

Гарданонро ба сарангушти қабулат раҳ нест,
Чун қалам ҳастии худро сар аз он андозам.
Ёди Саъдӣ куну ҷон додани муштоқон бин,
Ҳақ алим аст, ки лаббайкзанон андозам.[1]

* * *

Як рӯз ба шайдоӣ дар зулфи ту овезам,
З-он ду лаби ширинат сад шӯр барангезам.
Гар қасди[2] ҷафо дорӣ, инак ману инак сар[3]
В-ар роҳи вафо дорӣ[4], ҷон дар қадамат резам.
Бас тавбаву парҳезам, к-аз ишқи ту ботил шуд,
Минбаъд бад-он шартам, к-аз тавба бипарҳезам.
Сими дили мискинам дар хоки дарат[5] гум шуд,
Хоки сари ҳар кӯе бефоида мебезам.
Дар шаҳр ба расвоӣ душман ба дафам барзад,
То бар дафи ишқ омад тири назари тезам.
Маҷнуни рухи Лайлӣ чун Қайси Бани Омир,
Фарҳоди лаби Ширин чун Хусрави Парвезам.
Гуфтӣ, ба ғамам биншин, ё аз сари ҷон бархез,
Фармон барамат, ҷоно, биншинаму бархезам![6]
Гар бе ту бувад ҷаннат, бар[7] кунгура наншинам,
В-ар бо ту бувад дӯзах, дар силсила овезам.
Бо ёди ту гар[8] Саъдӣ дар шаҳр намегунҷад,
Чун дӯст[9] ягона шуд, бо ғайр наёмезам!

* * *

Манам, ё раб, дар ин давлат, ки рӯи ёр мебинам,
Фарози сарви симинаш гуле пурбор мебинам.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — азми.
[3] А — сар дар раҳат андозам. [4] А — гири.
[5] А — раҳмат. [6] А — Ин байтро надорад. [7] А — дар.
[8] А — туам. [9] А — ёр.

Магар тӯбӣ баромад дар саробӯстони ҷони ман,
Ки бар ҳар шӯъбае мурғе шакаргуфтор мебинам.
Магар дунъё сар омад, к-инчунин озод дар ҷаннат
Ман бедурд менӯшам, гули бехор мебинам.
Аҷаб дорам зи бахти хешу ҳар дам дар гумон афтам,
Ки мастам ё ба хобам ё ҷамоли ёр мебинам.
Замин бӯсидаам бисьёру хидмат карда, то акнун
Лаби маъшуқ мебӯсам рухи дилдор мебинам.
Чӣ тоат кардаам, гӯӣ, ки ин подош меёбам,
Чӣ фармон бурдаам, гӯӣ, ки ин микдор мебинам.
Туӣ, ёро, ки хоболуда бо ман тохтан кардӣ,
Манам, ё раб, ки бахти худ чунин бедор мебинам.
Чу хилват бо миён омад, нахоҳам шамъи кошона,
Таманнои биҳиштам нест, чун дидор мебинам.
Қадом олола мебӯям, ки мағзам анбарогин шуд,
Чӣ райҳондаста бандам, чун ҷаҳон гулзор мебинам.
Зи гардун наъра меояд, ки инат булаҷаб коре,
Ки Саъдиро зи рӯи дӯст бархурдор мебинам.[1]

* * *

Дилам, то ишқбоз омад, дар ӯ ҷуз ғам намебинам,
Диле беғам куҷо ҷӯям, ки дар олам намебинам.[2]
Даме бо ҳамдаме хуррам зи ҷонам барнамеояд,
Дамам бо ҷон баромад, чунки як ҳамдам намебинам.
Маро розест андар дил ба хуни дида парварда,
Валекин бо кӣ гӯям роз, чун маҳрам намебинам.

---

1 А — Ин ғазалро надорад.
2 А — ба ҷои ин мисраъ мисраи зерин омадааст:
Яке ёреву як ҳамдам намебинам дар ин даврон,

Қаноат мекунам бо дард, чун дармон намебинам,
Таҳаммул мекунам бо захм, чун марҳам намебинам.[1]
Хушову хуррамо он дил, ки ҳаст аз ишқ бегона,
Ки ман то ошно гаштам, дили хуррам намебинам.
Нами чашм обрӯи ман бибурд,[2] азбаски мегирьям,
Чаро гирьям[3], к-аз он ҳосил[4] бурун аз нам намебинам.
Кунун дам даркаш, эй Саъдӣ, ки кор аз даст берун шуд
Ба уммеди даме бо дӯст в-он дам ҳам намебинам.

* * *

Ту мапиндор, к-аз ин дар ба маломат биравам,
Дилам ин ҷост, бидеҳ, то ба саломат биравам.
Тарки сар гуфтам аз он пеш, ки бинҳодам пой,
На ба зарқ омадаам, то ба маломат биравам.
Ман ҳаводори қадимам, бидиҳам ҷони азиз,
Ту иродат не(х), ки аз пеши ғаромат биравам.
Гар расад аз ту ба гӯшам, ки бимирӣ Саъдӣ,
То лаби гӯр ба эъзозу кироматт биравам.
В-ар бидонам ба дари марг, ки ҳашрам бо туст,
Аз лаҳад рақскунон то ба қиёмат биравам.[5]

* * *

Биё, ки дар ғами ишқат мушаввашам бе ту,
Биё, бубин, ки дар ин ғам чӣ нохушам бе ту.
Шаб аз фироқи ту менолам, эй парирухсор,
Чу рӯз гардад, гӯӣ, дар оташам бе ту.

---

[1] А — ин байт ба шакли зерин омадааст:
Ба дарде мубтало гаштам, ки тоқат менаёрам ман,
Қаноат мекунам бо дард, чун марҳам намебинам.
[2] А — ба ҷои чашм обе бошад. [3] А — чи мегирьям.
[4] А — ба ҷуз аз ғам. [5] А — Ин ғазалро надорад.

Даме ту шарбати васлам надодай, ҷоно,
Ҳамеша заҳри фироқат ҳамечашам бе ту.
Агар ту бо мани мискин чунин кунӣ, ҷоно,
Ду поям аз ду ҷаҳон низ даркашам бе ту.
Паём додаму гуфтам, биё, хушам медор,
Ҷавоб додиву гуфтӣ, ки ман хушам бе ту.[1]

* * *

Эй суратат зи гавҳари маъни хазинае,
Моро зи доғи ишқи ту дар дил дафинае.
Донӣ, ки оҳи сӯхтагонро асар бувад,
Магзор нолае, ки барояд зи синае.
Зевар ҳамон ду риштаи марҷон кифоят аст[2]
В-аз мӯй дар канору барат анбаринае.
Сар дарнаёварам ба салотини рӯзгор,
Гар ман зи бандагони ту бошам каминае.
Чашме, ки ҷуз ба рӯи ту[3] бармекунам, хатост
В-он дам, ки бе ту мегузаронам ғабинае.
Тадбир нест ҷуз сипар андохтан, ки хасм
Санге ба даст дораду мо обгинае.[4]
В-онро[5] раво бувад, ки занад лофи меҳри[6] дӯст,
Қ-аз дил бадар кунад ҳама меҳрею кинае.
Саъдӣ ба покбозиву риндӣ[7] масал нашуд,
Танҳо дар ин мадина, ки дар ҳар мадинае.
Шеъраш чу об дар ҳама олам чунон шуда,
Қ-аз Порс меравад ба Хуросон сафинае.[8]

---

[1] А — Ин ғазалро надорад. [2] А — тамом бувад.
[3] А — ба рӯй. [4] А — Ин байтро надорад. [5] А — онро.
[6] А — меҳри ёр. [7] А — ишқбозии хубон.
[8] А — Ин байтро надорад.

* * *

Эй валвалаи ишқи ту бар ҳар сари кӯе,
Рӯи ту бибурд аз дили мо ҳар ғами рӯе.
Охир, сари мӯе ба тараҳҳум нигар, онро,
К-охе бувадаш таъбия бар ҳар буни мӯе.
Кам менашавад ташнагии дидаи шӯхам,
Бо он, ки равон кардаам аз ҳар мижа ҷӯе.
Эй ҳар тане аз меҳри ту афтода ба кунҷе
В-эй ҳар диле аз шавқи ту овора ба сӯе.
Мо якдилу ту шарм надорӣ, ки барои
Ҳар лаҳза ба дастонею ҳаррӯза ба хӯе.
Дар кон набувад чун тани зебои ту симе
В-аз санг нахезад чу дили сахти ту рӯе.
Бархам назанад дасти хазон базми раёҳин,
Гар бод ба бустон барад аз зулфи ту бӯе.
Бо ин ҳама майдони латофат, ки ту дорӣ,
Саъдӣ чӣ бувад? Дар хами чавгони ту гӯе.[1]

* * *

Чӣ ҷурм рафт, ки бо мо сухан намегӯӣ?
Ҷиноят аз тарафи мост, ё ту бадхӯӣ?
Ту аз набот гарав бурдаӣ ба ширинӣ,
Ба иттифоқ, валекин наботи худрӯӣ.
Ҳазор ҷон ба иродат туро ҳамеҷӯянд,
Ту сангдил ба латофат диле намеҷӯӣ,
Валек бо ҳама айб аз ту сабр натвон кард,
Биёву гар ҳама бадкардаӣ, ки некӯӣ.
Ту бад магӯӣ аз он лаб, ки[2] хотират бошад,
Бигӯӣ аз он лаби ширин, ки нек мегӯӣ.
Гулам набояду сарвам ба чашм дари-ояд,
Маро висоли ту бояд, ки сарви гулбӯӣ.

---

[1] А — Ин ғазалро надорад.
[2] А — магӯӣ в-ар низ.

Ҳазор ҷома[1] сипар сохтему ҳам бигузашт
Хаданги ғамзаи хубон зи далқи нӯхтуй.[2]
Ба дасти ҷаҳд нашояд гирифт домани ком,
Агар[3] нахоҳадат, эй нафс, хира мепӯй
Дуруст шуд, ки ба як дил ду дӯст натвон дошт,
Ба тарки хеш бигӯй, эй, ки толиби ӯй.
Ҳамин, ки пой ниҳодӣ бар остонаи ишқ,
Ба даст бош, ки даст аз ҷаҳон фурӯ шӯй![4]
Дарозной шаб аз чашми дардмандон пурс,
Ту қадри об чӣ донӣ, ки бар лаби ҷӯй.
Зи хоки Саъдии бечора бӯи ишқ ояд,
Ҳазор сол пас аз маргаш ар кунӣ бӯе![5]

* * *

Эй бод, ки бар хоки дари дӯст гузаштӣ,
Пиндорамат аз равзаи бустони биҳиштӣ.
Дур аз сабабе нест, ки шӯридаи савдо
Ҳар лаҳза чу девона давон бар дару даштӣ.
Боре магарат бар рухи ҷонон назар афтод,
Саргашта чу ман дар ҳама офоқ бигаштӣ.
Аз каф надиҳам домани маъшуқаи зебо,
Ҳил, то биравад номи ман, эй ёр, ба зиштӣ.
Ҷуз ёди ту бар хотири ман нагзарад, эй ҷон,
Бо он ки ба якбораам аз ёд бихиштӣ.
Бо табъи малӯлат чӣ кунад дил, ки насозад,
Шурта ҳама вақте набувад лоиқи киштӣ.
Бисьёр гузаштӣ, ки накардӣ сӯи мо чашм,
Як дам нанишастам, ки ба хотир нагузаштӣ.
Шӯхе шакаралфозу маҳе лолабаногӯш,
Сарве сумангандому буте ҳурсириштӣ.

---

[1] А — ҷода. [2] А — дахтуй.
[3] А — гар ӯ. [4] А — Ин байтро надорад. [5] А — бимебӯй.

Қуллоб ту дар кас нафикандӣ, ки набурдӣ,
Шамшер ту бар кас накашидӣ, ки накуштӣ.
Селоби қазо настурад аз дафтари айём
Инҳо, ки ту бар хотири Саъдӣ бинавиштӣ.[1]

[1] А — Ин ғазалро надорад.

* * *

Эй баландахтар, худоят умри ҷовидон диҳод
В-он чӣ пирӯзию беҳрӯзӣ дар он аст, он диҳод.
Ҷовидон нафси шарифат бандаи фармони ҳақ,
Баъд аз он бар ҷумлаи фармондеҳон фармон диҳод.
Доиён андар дуо кӯшанд пеши хусравон,
Тоқи айвонат ба рифъат бӯса бар кайвон диҳод.
Ман надонам давлати укбо нишон додан ба дӯст,
То иноҷи умр дар дастаст, дастат нон диҳод.
Неъматеро, к-аз паи марзоти ҳақ дарбохтӣ,
Ҳақ таоло аз наими охират товон диҳод.
Эй муборакрӯз, ҳар рӯзат ба коми дӯстон
Давлате нав дар тараққӣ боду душман ҷон диҳод[1].

* * *

Ё раб, камоли офиятат бардавом бод,
Иқболу давлату шарафат мустадом бод.
Солу маҳат муборaку рӯзу шабат ба хайр,
Бахтат баланду[2] гардиши гетӣ ба ком бод.
Фарзанди некбахти ту назди худову халқ
Ҳамчун ту некоқибату некном бод.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — ҷавону.

* * *

Е раб, ту ҳар чӣ беҳтару некӯтараш бидеҳ,
Ин шаҳриёри одилу солори сарварон.
Тавфиқи тоаташ деҳу парҳези маъсият,
Ҳар ч-он туро писанд наёяд, бар ӯ марон.[1]
Аз шарри нафсу фитнаи халқаш нигоҳ дор,
Ё раб, ба ҳаққи сирати поки паямбарон.[2]
Баъд аз дуо насиҳати дарвеши[3] беғараз
Некаш бувад, чу[4] нек тааммул кунад дар он.
Донӣ, ки деру зуд ба ҷои ту дигаре[5]
Ҳодис шавад,[6] чунон ки ту бар ҷои дигарон.
Бедор бошу маслиҳат андешу хайр кун,
Дарвеш даст гиру хирадманд парварон.
Ин хок нест, гар ба тааммул назар кунӣ,
Чашм асту рӯю қомати зебои[7] дилбарон.
Нӯширавон куҷо шуду Дорову Яздигурд,[8]
Гурдони «Шоҳнома»-ю хоқону қайсарон.
Бисьёр кас бар ӯ бигузаштаст рӯзгор,
Акнун, ки бар ту мегузарад, нек бигзарон.
Ҷуз номи неку бад чӣ шунидӣ, ки бозмонд
Аз даври мулки додгарону ситамгарон?[9]
Адл ихтиёр кун, ки ба олам набурдаанд
Беҳтар зи[10] номи нек бизоат мусофирон.
Хоҳӣ, ки меҳтарию бузургӣ ба сар барӣ,
Холӣ мабош як нафас аз ҳоли кеҳтарон.
Дуньё наарзад он, ки парешон кунӣ диле,
Гар муқбилӣ, ба гӯш макун қавли мудбарон.
Ин панҷ рӯз мӯҳлати[11] дуньё бахуш бош,
То дилшикастае накунад бар ту дил гарон.

---

[1] А — меҳтарон. [2] А — Ин байтро надорад. [3] А — дони.
[4] А — ки. [5] А — ҷое дигар равӣ. [6] А — шавӣ.
[7] А — баногӯшӣ. [8] А — Яздигур.
[9] А — Ду байтро надорад. [10] А — Ҷуз.
[11] А — рӯза мулкати.

Аз ман шунав насиҳати холис, ки дигаре
Чандин диловарӣ накунад бар диловарон.
Некахтарон насиҳати Саъдӣ кунанд гӯш,
Гар бишнавӣ, сабақ барӣ аз саъдахтарон.
Бодо ҳамеша бар сари умрат кулоҳи бахт,
Дар пешат йстода камар баста чокарон.
То он гаҳе ки пайкари моҳ аст бар фалак,
Холӣ мабод маҷлисат аз моҳпайкарон.

* * *

Сухан ба зикри ту оростан мурод он аст,
Ки пеши аҳли ҳунар мансабе бувад моро.
В-агарна манқабати офтоб маълум аст,
Чӣ ҳоҷат аст ба машшота рӯи зеборо.[1]

* * *

Дар қатраи борони баҳорӣ чӣ тавон гуфт?
Дар нофаи оҳуи таторӣ чӣ тавон гуфт?
Гар дар ҳама чизе сифату наът бигунҷад,
Дар сурату маънӣ, ки ту дорӣ, чӣ тавон гуфт?[2]

* * *

Ҳаргиз пари товус касе гуфт, ки зишт аст?
Ё дев касе гуфт, ки ризвони биҳишт аст?
Некию бадӣ дар гуҳари халқ[3] сириштаст,
Аз нома нахонанд, магар он чӣ навиштаст.[4]

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — Ин шеърро надорад.
[3] А — мард. [4] А — ба ҷуз он ки набиштаст.

* * *

Е раб, ту ҳар чӣ беҳтару некӯтараш бидеҳ,
Ин шаҳриёри одилу солори сарварон.
Тавфиқи тоаташ деҳу парҳези маъсият,
Ҳар ч-он туро писанд наёяд, бар ӯ марон.[1]
Аз шарри нафсу фитнаи халқаш нигоҳ дор,
Ё раб, ба ҳаққи сирати поки паямбарон.[2]
Баъд аз дуо насиҳати дарвеши[3] беғараз
Некаш бувад, чу[4] нек тааммул кунад дар он.
Донӣ, ки деру зуд ба ҷои ту дигаре[5]
Ҳодис шавад,[6] чунон ки ту бар ҷои дигарон.
Бедор бошу маслиҳат андешу хайр кун,
Дарвеш даст гиру хирадманд парварон.
Ин хок нест, гар ба тааммул назар кунӣ,
Чашм асту рӯю қомати зебои[7] дилбарон.
Нӯширавон куҷо шуду Дорову Яздигурд,[8]
Гурдони «Шоҳнома»-ю хоқону қайсарон.
Бисьёр кас бар ӯ бигузаштаст рӯзгор,
Акнун, ки бар ту мегузарад, нек бигзарон.
Ҷуз номи неку бад чӣ шунидӣ, ки бозмонд
Аз даври мулки додгарону ситамгарон?[9]
Адл ихтиёр кун, ки ба олам набурдаанд
Беҳтар зи[10] номи нек бизоат мусофирон.
Хоҳӣ, ки меҳтарию бузургӣ ба сар барӣ,
Холӣ мабош як нафас аз ҳоли кеҳтарон.
Дуньё наарзад он, ки парешон кунӣ диле,
Гар муқбилӣ, ба гӯш макун қавли мудбарон.
Ин панҷ рӯз мӯҳлати[11] дуньё бахуш бош,
То дилшикастае накунад бар ту дил гарон.

---

1 А — меҳтарон. 2 А — Ин байтро надорад. 3 А — доии.
4 А — ки. 5 А — ҷое дигар равӣ. 6 А — шавӣ.
7 А — баногӯшӣ. 8 А — Яздигур.
9 А — Ду байтро надорад. 10 А — Ҷуз.
11 А — рӯза мулкати.

Аз ман шунав насиҳати холис, ки дигаре
Чандин диловарӣ накунад бар диловарон.
Некахтарон насиҳати Саъдӣ кунанд гӯш,
Гар бишнавӣ, сабақ барӣ аз саъдахтарон.
Бодо ҳамеша бар сари умрат кулоҳи бахт,
Дар пешат ӣстода камар баста чокарон.
То он гаҳе ки пайкари моҳ аст бар фалак,
Холӣ мабод маҷлисат аз моҳпайкарон.

* * *

Сухан ба зикри ту оростан мурод он аст,
Ки пеши аҳли ҳунар мансабе бувад моро.
В-агарна манқабати офтоб маълум аст,
Чӣ ҳоҷат аст ба машшота рӯи зеборо.[1]

* * *

Дар қатраи борони баҳорӣ чӣ тавон гуфт?
Дар нофаи оҳуи таторӣ чӣ тавон гуфт?
Гар дар ҳама чизе сифату наът бигунҷад,
Дар сурату маънӣ, ки ту дорӣ, чӣ тавон гуфт?[2]

* * *

Ҳаргиз пари товус касе гуфт, ки зишт аст?
Ё дев касе гуфт, ки ризвони биҳишт аст?
Некию бадӣ дар гуҳари халқ[3] сириштаст,
Аз нома нахонанд, магар он чӣ навиштаст.[4]

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — Ин шеърро надорад.
3 А — мард. 4 А — ба ҷуз он ки набиштаст.

* * *

Маро гар соҳиби девони аъло
Чаро, гӯяд, ба хидмат менаёӣ?
Чу медонам қусури пояи[1] хеш,
Хилофи ақл бошад худнамоӣ.
Тариқу расми соҳибдавлатон аст
Ки бинвозанд мардони накӯро.
Падар[2] чун бо худовандон бақо дод,
Накӯ доранд фарзандони ӯро.

* * *

Ҳар кӣ дар банди ту шуд, бастаи ҷовид бимонд,[3]
Пои рафтан, ба ҳақиқат, набувад бандиро.
Бандагон шукри худованд бигӯянд[4], валек
Чӣ тавон гуфт карамҳои худовандиро.

* * *

Мазлуми дастбастаи мағлубро бигӯ,
То чашм бар қазо кунаду гӯш бар ризо.
Қ-ин дастбастаро бикушоянд оқибат
В-он баркушода бозбубанданд бар қафо.

* * *

Сипос дор худои латифи доноро,
Қи лутф кард ба ҳам баргумошт аъдоро.
Ҳамеша бод хусумат ҷуҳуду тарсоро,
Қи марги ҳар ду тараф таҳният бувад моро.

---

1 А — мояи.
2 А — дигар. 3 А — банди ту монд.
4 А — Шукри инъоми худовандӣ шарт аст.

* * *

Падарам бандаи қадими ту буд,
Умр дар бандагӣ ба сар бурдаст.
Бандазода чу[1] дар вуҷуд омад,
Ҳам ба рӯи тудида баркардаст.
Хизмати дигарон нахоҳад кард,
Ки варо[2] неъмати ту парвардаст.

* * *

Дар чашмат ар ҳақир бувад сурати фақир,
Кӯтаҳназар мабош, ки дар санг гавҳар аст.
Қемухти нофаро, ки ҳақир асту шӯхгин,
Қимат бад-он кунанд, ки пурмушки азфар аст.

* * *

Душман агар дӯст шавад чанд бор,
Соҳибақлаш нашуморад ба дӯст.
Мор ҳамон аст ба сират, ки ҳаст
В-ар чӣ ба сурат бадар ояд зи пӯст.[3]

* * *

Даст бар пушти мор молидан
Ба талаттуф, на кори ҳушьёр аст,
К-он бадахлоқи бемурувватро
Санг бар сар задан сазовор аст.

* * *

Гар сафеҳе забон дароз кунад,
Ки фалонӣ ба фисқ мумтоз аст.

---

[1] А — ки. [2] А — маро. [3] А — Ин шеърро надорад.

Фисқи мо бе баён яқин нашавад,
Ӯ ба иқрори хеш ғаммоз аст.

* * *

Ҳаргиз ба молу ҷоҳ нагардад бузургном
Бадгавҳаре, ки хубси табииш дар раг аст.
Қорун, гирифтамат, ки шудӣ дар тавонгарӣ,
Сар низ бо қилодаи заррин ҳамон саг аст.

* * *

Айби онон макун, ки пеши мулук
Пушт хам мекунанду боло рост.
Ҳар киро ба симот биншастӣ,
Воҷиб омад ба хидматаш бархост.
Чун мукофоти фазл натвон кард,
Узри бечорагон бубояд хост.

* * *

Хост, то айбам кунад парвардаи бегонагон,
Лоғарӣ бар ман гирифт он, к-аз гадоӣ фарбеҳ аст.
Гарчи дарвешам, биҳамдуллаҳ, муханнас нестам,
Шер агар мафлуҷ бошад, ҳамчунон аз саг беҳ аст.[1]

* * *

Гар дар ҳамаи шаҳр як сари нештар аст,
Дар пои касе равад, ки дарвештар аст.
Бо ин ҳама ростӣ, ки мизон дорад,
Майлаш тарафе бувад, ки он[2] бештар аст.

---

1 А — Ин шеърро надорад.
2 А — Майл аз тарафе кунад, ки ӯ.

* * *

Дари сарой баҳам карда аз паси парда,
Мабош ғарра, ки ҳеҷ офарида воқиф нест.
Аз ӯ битарс, ки макнуни ғайб медонад,
Гараш баланд бихонию гар нуҳуфта якест.[1]

* * *

Маро гӯянд, бо душман баровез,
Гарат чолокию мардонагӣ ҳаст.
Қасе беҳуда хуни хештан рехт?
Қунад ҳаргиз чунин девона ё[2] маст?
Ту зар бар каф намеёрӣ ниҳодан,
Сипоҳӣ чун ниҳад сар бар кафи даст?

* * *

Раҳ намудан ба хайр нокасро,
Пеши аъмо чароғ доштан аст,
Некӯӣ бо бадону беадабон
Тухм дар шӯрабум коштан аст.

* * *

Яке аз бахт комрон бинӣ,
Дигареро дил аз муҷоҳада паст.
Он дар он чоҳи хештан н-афтод
В-ин бар ин тахти хештан нанишаст.
Тоҷи давлат худой мебахшад,
Ҳар киро ин мақому рутбат ҳаст.[3]
Лоҷарам халқро ба хидмати ӯ
Қамари бандагӣ бибояд баст.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — девонаву.
[3] А — тарбият аст.

* * *

Тадбири савоб аз дили хуш[1] бояд ҷуст,
Сармояи офият кафоф аст нахуст.
Шамшер қавӣ наёяд аз бозуи суст,
Яъне зи дили шикаста тадбири дуруст.

* * *

Эй нафс, чун вазифаи рӯзӣ муқаррар аст,
Озод бош, то нафасе рӯзгор ҳаст.
Аз пирию шикастагият ҳеҷ бок нест,
Чун давлати ҷавони худовандгор ҳаст.[2]

* * *

Соҳибкамолро чӣ ғам аз нуқси молу ҷоҳ,
Чун моҳпайкаре, ки бар ӯ сурху зард нест.
Марде, ки ҳеҷ ҷома надорад, ба иттифоқ,
Беҳтар зи ҷомае, ки дар ӯ ҳеҷ мард нест.[3]

* * *

Гӯянд, Саъдиё, ба чӣ баттол мондаӣ?
Сахтӣ мабар, ки ваҷҳи кифоят муайян аст.
Ин дасти салтанат, ки ту дорӣ ба мулки шеър,
Пои риёзатат ба чӣ дар қайди доман аст.
Якчанд агар мадеҳ кунӣ, комрон шавӣ,
Соҳибназар, ки мол надорад, мағобин аст.
Бе зар муяссарат нашавад коми дӯстон,
Чун коми дӯстон надиҳӣ, коми душман аст.
Ҳеҷаш ба даст нест, ки ҳеҷаш ба даст нест,
Зар дар миёни муқобалаи рӯҳ дар тан аст.

---

1 А — худ.
2 А — Ин шеърро надорад. 3 А — Ин шеърро надорад.

Оре, масал ба каргаси мурдорхӯр заданд,
Симурғро, ки қофи қаноат нишеман аст.
Аз ман наёяд он, ки ба деҳқону кадхудой
Ҳоҷат барам, ки кори гадоёни хирман аст.
Гар гӯиям, ки сӯзане аз сифлае бихоҳ,
Чун хорпушт бар баданам мӯй сӯзан аст.
Гуфтӣ, ризои дӯст муяссар шавад ба сим,
Ин ҳам хилофи маърифату рои равшан аст.
Қ-аз ҷавр шоҳидон бари мунъим баранд аҷз,
Ман фориғам, ки шоҳиди ман мунъими ман аст.
Сад ганҷи шойгон ба баҳои ҷаве ҳунар
Миннат бар он, ки медиҳаду ҳайф бар ман аст.[1]

* * *

Гар маро бе ту дар биҳишт баранд,
Дида аз диданаш нахоҳам дӯхт.
Қ-инчунинам худой ваъда накард,
Ки маро дар биҳишт бояд сӯхт.

* * *

Духулро, к-андарун зиндони бод аст,
Ба гардун меравад фарьёдаш аз пӯст.
Чаро дарди ниҳонӣ бурд бояд,
Раҳо кун, то бидонад душману дӯст.[2]
Қасе гуфт: иззат ба мол андар аст,
Ки дуньёю динро дирам ёвар аст.
Чӣ мардӣ кунад зӯри бозӯи чоҳ?
Ки бемол султон белашкар аст.
Тиҳидаст бо ҳайбату бонгу ном[3]
Зани зиштрӯи накӯчодар аст.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — Ин шеърро надорад.
[3] А — ному нанг.

Бад-он[1] мурғ монад, ки бар ҷисми[2] ӯ
Пару риш бисьёру худ лоғар аст.
Дигар кас, нигар, то ҷавобаш чӣ гуфт:
Ба ҷоҳ аст, агар одамӣ сарвар аст.
Хирадмандро ҷоҳ бояд, на мол.
В-агар мол хоҳӣ, ба ҷоҳ андар аст.
Мазаллат барад марди маҷҳул ном
В-агар худ ба мол остонаш зар аст.[3]
В-агар рост хоҳӣ, зи Саъдӣ шунав,
Қаноат аз ин ҳар ду некӯтар аст.

* * *

Гар ту гӯӣ, ки ҳарфи[4] ишқ магӯй,
Ин қадар ҳукм дар забонам ҳаст.
Лекин ар манъи гирья хоҳӣ кард,
Даҷларо пеш бознатвон баст.

* * *

Ошуфтани чашмҳои масташ
Дарди[5] дили ёри меҳрубон аст,
В-ин турфа, ки дарди чашм ӯрост,
Хуноба зи чашми мо равон аст.
Ду фитна ба як қарина бархост,
Пайдост, ки охируззамон аст.

* * *

Биё, ки парда барандохтам зи сурати ҳол,
Ман он наям, ки сухан дар хилоф хоҳам гуфт.
Дуои хайри ту гӯям, гарам навохт кунӣ
В-агар[6] хилоф кунӣ, бар хилоф хоҳам гуфт.

---

[1] А — бар он. [2] А — шахси.
[3] А — Ин байтро надорад. [4] А — ҳадиси. [5] А — Дуди.
[6] А — В-арам.

* * *

Ба тамошои мева розӣ шав,
Эй, ки дастат намерасад бар шох!
Гар маро низ дастгаҳ[1] будӣ,
Боргаҳ кардамею суффаю кох.
В-одамеро, ки даст танг бувад,
Натавонад ниҳод пой фаррох.

* * *

Чӣ суд аз дуздӣ, он гаҳ тавба кардан,
Ки натвонӣ каманд андохт бар кох?
Баланд аз мева, гӯ, кӯтоҳ кун даст,
Ки кӯтаҳ худ надорад даст бар шох.[2]

* * *

Мулки эмин дарахти борвар аст,
З-ӯ қаноат ба мева бояд кард.
Чун зи бехаш бароварад нодон,
Мева як бор беш натвон хӯрд[3].

* * *

Бас чун ту малик замона бар тахт нишонд,
Ҳар як ба муроди хештан мулке ронд.
Аз ҷумла бимонду даври гетӣ ба ту дод,
Дарьёб, ки аз ту ҳамчунин хоҳад монд.

---

[1] А — дастрас. [2] А — Ин шеърро надорад.
[3] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Донӣ, ки бар нигини Сулаймон чӣ нақш буд,
«Дил бар ҷаҳон мабанд, ки бо кас вафо накард.
Хуррам тане, ки ҳосили умри азизро
Бо дӯстон бихӯрду ба душман раҳо накард».[1]

* * *

То нагӯӣ, ки омилони ҳарис
Некхоҳони давлати шоҳанд,
Қ-он чӣ дар мамлакат бияфзоянд,
Аз санои ҷамил мекоҳанд.
Роҳат аз моли вай ба халқ расон,
То ҳама умру давлаташ хоҳанд.[2]

* * *

Чу давлат хоҳад омад бандаеро,
Ҳама бегонагонаш хеш гарданд.
Чу баргардид рӯзи некбахтӣ,
Дару девор бар вай неш гарданд.[3]

* * *

Накунӣ дафъ золим аз мазлум,
То дили халқ нек бихрошанд.
То ту ба сайди гург пардозӣ,
Гӯсфандон ҳалок мебошанд.[4]

---

1 А — Ин шеърро надорад.
2 А — Ин шеърро надорад. 3 А — Ин шеърро надорад.
4 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Агар хуне нарезад шоҳи олам,
Басо хуно, ки дар олам бирезанд.
Бибояд кушт ҳар якчанд гурге
Ба зорӣ, то дигар гургон гурезанд.

* * *

Расму оини подшоҳон аст,
Ки хирадмандро азиз кунанд.
В-аз паси аҳди ӯ вафодорӣ
Бо хирадмандзода низ кунанд.[1]

* * *

Осиёсанги даҳ ҳазорманӣ
Ба ду мард а̄з камар[2] бигардонанд.
Лекин аз зер бар забар бурдан
Ба ҳазор одамеш натвонанд.

* * *

Шуд ғуломе ба ҷӯе, к-об[3] орад,
Оби ҷӯй омаду ғулом бибурд.
Дом ҳар бор моҳӣ овардӣ,
Моҳӣ ин бор рафту дом бибурд.

* * *

Нафси золим мисоли занбӯр аст,
Ки ҷаҳонаш[4] зи даст меноланд.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — замин.
[3] А — ки оби ҷӯй орад. [4] А — мудомаш.

Сабр кун, то биюфтад рӯзе,
Ки ҳама пой бар сараш моланд.

* * *

Хоҳӣ аз душмани нодон, ки газандат нарасад,
Рифқ пеш ору мудорову тавозӯъ куну ҷуд.
Қ-оҳани сахт, ки бар санг салобат ронад,
Натавонад, ки латофат накунад бо Довуд.[1]

* * *

Ёд дорам зи пири донишманд,
Ту ҳам аз ман ба ёд дор ин панд.
Ҳар чӣ бар нафси хеш напсандӣ,
Низ бар нафси дигаре мапсанд.

* * *

Нишони охири аҳду заволи мулки вай[2] аст,
Ки дар масолеҳи бечорагон назар накунанд.
Ва дасти хеш макун хонагоҳи худ вайрон,
Ки душманони ту бо ту аз ин батар накунанд.

* * *

Одамисону[3] некмаҳзар бош,
То туро бар давоби фазл ниҳанд.
Ту ба фазл[4] аз давоб мумтозӣ
В-арна эшон ба қувват аз ту беҳанд.

---

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — мулк он. [3] А — одамизоди. [4] А — ақл.

* * *

На Соми Наремону Афросиёб,
На Кисрову Дорову Ҷамшед монд.
Ту ҳам дил мабанд, эй худованди мулк,
Чу касро надонӣ,[1] ки ҷовид монд.
Чу даври ҷавонӣ халал мекунад,
Ба поёни пирӣ чӣ уммед монд.[2]

* * *

Ҷавшан биёру найзаву баргустувони разм,
То рӯи офтоб муасфар кунам ба гард.
Гар бурдбор бошию хушьёру некмард,
Душман гумон барад, ки битарсидӣ аз набард.[3]

* * *

Зи даври чарх чӣ нолӣ, зи феъли хеш бинол,
Ки аз газанди ту мардум ҳанӯз меноланд.
Нагуфтамат, ки чу занбӯр зиштхӯр мабош,
Ки чун парат набувад, пой бар сарат моланд.[4]

* * *

Алҳақ, уманои моли айтом
Ҳамчун ту ҳалолзода боянд.
Ҳаргиз зану марди куфру ислом
Нафс аз ту хабистар назоянд.[5]
Атфоли азизи нозпарвард
Аз дасти ту даст бар худоянд.

---

[1] А — набинӣ. [2] А — Байтро надорад.
[3] А — Ин шеърро надорад. [4] А — Ин шеърро надорад.
[5] А — Ин байтро надорад.

Тифлони туро падар бимирод,
То чаври васӣ биёзмоянд.

* * *

Бисьёр бирафтанду ба ҷое нарасиданд,
Арбоби фунун бо ҳама илме, ки бихонданд.
Тавфиқи саодат чу набошад, чӣ тавон кард,
Иблис биронданду бар ӯ куфр бимонданд.[1]

* * *

Чу некбахт шудӣ, эмин аз ҳасуд мабош,
Ки хори дидаи бадбахт некбахтонанд.
Чу дасташон нарасад, лоҷарам ба некии хеш,
Бадӣ кунанд ба ҷои ту, ҳар чӣ битвонанд.[2]

* * *

Нокасонро фаросатест азим,
Гарчи бориктабъу бадхӯянд.
Чу ду кас машварат кунанд ба ҳам,
Гӯяд: «Ин айби ман ҳамегӯянд».[3]

* * *

Гар ҷаҳон фитна гирад аз чапу рост
В-оташу саъқа пешу пас бошад.
Ту парешон накардаӣ касро,
Чӣ парешоният зи кас бошад?
Хуниёнро бувад зи шаҳна ҳарос,
Шабравонро ғам аз асас бошад.

---

1 А — биронданд.
2 А — Ин шеърро надорад. 3 А — Ин шеърро надорад.

Ростӣ пеша гиру эмин бош,
Ки[1] раҳонандаи ту бас бошад.

* * *

Сухани гуфта дигар бознаёяд ба даҳан,
Аввал андеша кунад мард, ки оқил бошад.
То замоне дигар андеша набояд кардан,
Ки чаро гуфтаму андешаи ботил бошад.

* * *

Писар наврасида шояд буд,
Ки навадсола чун падар гардад.
Пири фонӣ тамаъ мадор, ки боз
Чордаҳсола[2] чун писар гардад.
Сабза гар эҳтимоли[3] он дорад,
Ки зи хурдӣ бузургтар гардад.
Ғалла чун зард шуд,[4] умед намонд,
Ки дигарбора сабзтар гардад.

* * *

Ногаҳон бонг дар сарой афтад,
Ки фалонро маҳалли ваъда расид.
Дӯстон омаданд, то лаби гӯр
Қадаме чанду бозпас гардид.
В-он к-аз ӯ дӯсттар намедорӣ,
Молу мулки қабола бурда калид.
Он кӣ пайваста бо ту хоҳад буд,
Амали тусту нафси поку палид.
Нек дарьёбу бад макун зинҳор,[5]
Ки баду нек бозхоҳӣ дид.

---

[1] А — к-ӯ.
[2] А — шонздаҳсола. [3] А — эҳтимоли. [4] А — гашт.
[5] А — ҳаргиз.

* * *

Вафо бо ҳеҷ кас кардаст гетӣ?
Қи бо мо бар қарори худ бимонад?
Чу медонӣ, ки ҷовидон намонӣ,
Раво дорӣ, ки номи бад бимонад?

* * *

Ҳеҷ фурсату рои он маталаб,
Ки касе марги душманон бинад.
То намирад яке ба нокомӣ,
Дигаре дӯстком наншинад.
Ту ҳам эмин мабошу ғарра машав,
Қи фалак ҳеҷ дӯст нагзинад.
Шодкомӣ макун, ки душман мурд,
Мурғ дона ягон-ягон чинад.

* * *

Одамӣ фазл бар дигар ҳайвон
Ба ҷавонмардию адаб дорад.
Гар ту гӯӣ: ба сурат одамиям,
Ҳушманд ин сухан аҷаб дорад,
Пас ту ҳамтои нақши деворӣ,
Ки[1] ҳамин гӯшу чашму[2] лаб дорад.

* * *

Басо бисоти худованди мулку давлатро
Ки оби дидаи мазлум дарнавардонад.
Чу қатра-қатра борони хурд бар кӯҳсор
Ки сангҳои дурушт аз камар бигардонад.[3]

---

1 А — Гар. 2 А — чашму гӯшу. 3 А — ин шеърро надорад.

* * *

Амири мо асал аз дасти халқ менахӯрад,
Қи заҳр дар қадаҳи ангубин тавонад буд.
Аҷаб, ки дар асал аз заҳр мекунад парҳез,
Ҳазар намекунад аз тири оҳи заҳролуд.[1]

* * *

Яке насиҳати дарвешвор хоҳам кард,
Агар мувофиқи шоҳи замона меояд:
Агарчи ғолибӣ аз душмани заиф битарс,
Қи тири оҳи саҳар бар нишона меояд.

* * *

Қасе ба ҳамду санои бародарони азиз
Зи айби хеш набояд, ки бехабар бошад.
Зи душманон шунав, эй дӯст, то чӣ мегӯянд,
Қи айб дар назари дӯстон ҳунар бошад.[2]

* * *

На одамист, ки дар хуррамию маҷмӯӣ,
Ба хастагони пароканда барнабахшояд.
Гилеми хеш барорад сияҳгилем аз об,
В-агар гилеми рафиқ об мебарад шояд.

* * *

Хокими золим ба синони қалам
Duздии бе тиру камон мекунад.
Он кӣ зиён мерасад аз вай ба халқ,
Фаҳм надорад, ки зиён мекунад.

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Вафо бо ҳеҷ кас кардаст гетӣ?
Ки бо мо бар қарори худ бимонад?
Чу медонӣ, ки ҷовидон намонӣ,
Раво дорӣ, ки номи бад бимонад?

* * *

Ҳеҷ фурсату рои он маталаб,
Ки касе марги душманон бинад.
То намирад яке ба нокомӣ,
Дигаре дӯстком наншинад.
Ту ҳам эмин мабошу ғарра машав,
Ки фалак ҳеҷ дӯст нагзинад.
Шодкомӣ макун, ки душман мурд,
Мурғ дона ягон-ягон чинад.

* * *

Одамӣ фазл бар дигар ҳайвон
Ба ҷавонмардию адаб дорад.
Гар ту гӯӣ: ба сурат одамиям,
Ҳушманд ин сухан аҷаб дорад,
Пас ту ҳамтои накши деворӣ,
Ки[1] ҳамин гӯшу чашму[2] лаб дорад.

* * *

Басо бисоти худованди мулку давлатро
Ки оби дидаи мазлум дарнавардонад.
Чу қатра-қатра борони хурд бар кӯҳсор
Ки сангҳои дурушт аз камар бигардонад.[3]

---

1 А — Гар. 2 А — чашму гӯшу. 3 А — ин шеърро надорад.

* * *

Амири мо асал аз дасти халқ менахӯрад,
Қи заҳр дар қадаҳи ангубин тавонад буд.
Аҷаб, ки дар асал аз заҳр мекунад парҳез,
Ҳазар намекунад аз тири оҳи заҳролуд.[1]

* * *

Яке насиҳати дарвешвор хоҳам кард,
Агар мувофиқи шоҳи замона меояд:
Агарчи ғолибӣ аз душмани заиф битарс,
Ки тири оҳи саҳар бар нишона меояд.

* * *

Қасе ба ҳамду саной бародарони азиз
Зи айби хеш набояд, ки бехабар бошад.
Зи душманон шунав, эй дӯст, то чӣ мегӯянд,
Қи айб дар назари дӯстон ҳунар бошад.[2]

* * *

На одамист, ки дар хуррамию маҷмӯӣ,
Ба хастагони пароканда барнабахшояд.
Гилеми хеш барорад сияҳгилем аз об,
В-агар гилеми рафиқ об мебарад шояд.

* * *

Хокими золим ба синони қалам
Дуздии бе тиру камон мекунад.
Он кӣ зиён мерасад аз вай ба халқ,
Фаҳм надорад, ки зиён мекунад.

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — Ин шеърро надорад.

Галлаи моро гила аз гург нест,
Ин ҳама бедод шубон мекунад.
Чун накунад рахна ба девори боғ
Дузд, ки нотур ҳамон мекунад.

* * *

Бастагонро[1] зи ҳад бурун манвоз,
Ин сухан Саҳли Тустарӣ гӯяд:
Он[2], ки бо худ баробараш кардӣ,
Бим[3] бошад, ки бартарӣ ҷӯяд.

* * *

Раҳмат сифати худои бокист,
В-онро, ки худой баргузинад.
Гар ҷурму хатои мо набошад,
Пас афви ту бар куҷо нишинад?

* * *

Шунидам, ки бевазане дардманд
Ҳаме гуфту рух бар замин мениҳод:
Ҳар он кадхудоро, ки бар бевазан
Тараҳҳум набошад, занаш бева бод.[4]

* * *

Ту худ ҷафо накунӣ бегуноҳ бар банда
В-агар кунӣ, сари таслим бар замин дорад.
Ба неше аз магас наҳл барнашояд кушт,
Аз он ки собиқа фазли ангубин дорад[5].

---

1 А — Бандагонро. 2 А — Қ-он. 3 А — зуд.
4 А — Ин шеърро надорад. 5 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Сонеи накшбанди бемонанд,
Ки ҳама накши ӯ накӯ ояд,
Ризки тоир ниҳода дар пару бол,
То ба ҳар тӯъмае фурӯ ояд.
Рӯзӣ анкабӯти мискинро
Пар диҳад, то ба назди ӯ ояд[1].

* * *

Ба самъи хоҷа расонед, агар маҷол бувад,
Ки, эй хизонаи[2] арзокро кафи ту калид,
Ба лутфу хӯи ту дар бӯстони мавҷудот
Шукуфае нашукуфту шамомае надамид.
Чунон ки сирати озодагон бувад, кароме
Ба ман расид, ки кардӣ, вале ба ман нарасид.

* * *

Рӯзи гум гаштани[3] фарзанд такодири қазо
Чоҳи дарвозаи Қанъон ба падар нанмояд.
Бош, то даст диҳад давлати айёми висол,
Бӯи пироҳанаш аз Миср ба Қанъон ояд.

* * *

На ҳар кӣ ситам бар дигаре[4] битвонад,
Бебок, чунон ки меравад, меронад.
Пайдост, ки амру наҳӣ то кай[5] монад,
Ночор замона доди худ бистонад.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — хазоини.
[3] А — Баргаштани. [4] А — дигарон. [5] А — чанд.

* * *

Дарьёб, к-аз ин ҷаҳон гузар хоҳад буд
В-ин ҳол ба сурати дигар хоҳад буд.
Гар худ ҳама халқ зердастони туанд,
Дасти малакулмавт забар хоҳад буд.

* * *

Ҳар кас, ки дурустқавлу паймон бошад,
Ӯро чӣ ғам аз шаҳнаву султон бошад?
В-он хубс, ки дар табиати саъбон аст,[1]
Ӯро беҳ аз он нест, ки пинҳон бошад.

* * *

Ҳар кас ба насиби хеш хоҳад бирасид,
Ҳаргиз надиҳанд ҷои покон ба палид.
Гар бахтварӣ, муроди[2] худ хоҳӣ ёфт[3]
В-ар бахтбадӣ, сазои худ хоҳӣ дид.

* * *

Ҳеч донӣ, ки оби дидаи пир
Аз ду чашми ҷавон чаро начакад?
Барф бар боми солхӯрдаи мост,
Об дар хонаи шумо начакад.

* * *

Хунхор, агарчи душмани хурд аст, зинҳор
Мӯҳмал раҳо макун, ки замонаш бипарварад.
То каъби кӯдаке бувад оғози чашмасор,
Чун бештар равад,[4] зи сари мард бигзарад.

* * *

На ҳар кӣ тирози ҷома бар дӯш кунад,
Худро зи шароби кибр мадҳуш кунад.

---

1 А — бошад. 2 А — ҷазои. 3 А — дид. 4 А — шавад.

Бадаҳд бувад, ки ёри дарвеширо
Дар вақти тавонгарӣ фаромӯш кунад.

* * *

Нодон ҳама ҷо бо ҳама кас омезад,
Чун ғарқа, ба ҳар чӣ дид, даст овезад.
Бо мардуми зиштном ҳамроҳ мабош,
Қ-аз суҳбати дегдон сиёҳӣ хезад.[1]

* * *

Аз дасттиҳӣ карам наёяд,
Ҳарчанд дилаш[2] ҷавод бошад.
Мискин чӣ кунад савори чолок,
Чун асп на бар мурод бошад?

* * *

Комилонанд дар либоси ҳақир
Ҳамчу лӯълӯъ, ки дар садаф бошад.
Эй, ки дар банди оби ҳайвонӣ,
Кӯза бигзор, то хазаф бошад.

* * *

Хар ба саъй одамӣ нахоҳад шуд,
Гарчи дар пои минбаре бошад.
В-одамиро, ки тарбият накунанд,
То ба садсолагӣ харе бошад.[3]

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — ки дил.
[3] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Эй ғарра ба раҳмати худованд,
Дар раҳмати ӯ касе чӣ гӯяд?
Ҳарчанд муассир аст борон,
То дона наяфканӣ, нарӯяд.

* * *

Гар тири ҷафои душманон меояд,
Дилтанг машав, ки дӯст мефармояд.
Бар ёри залил ҳар маломат, к-ояд,
Чун ёри азиз меписандад, шояд.

* * *

Дӯстони сахтпаймонро зи душман бок нест,
Шарти ёр он аст, к-аз пайванди ёраш нагсилад,
Сад ҳазорон хайти яктуро набошад қуввате,
Чун ба ҳам бартофтӣ, Исфандиёраш нагсилад.[1]

* * *

Ҳар куҷо дардманде аз сари шавқ
Гӯш дар нолаи ҳамом кунад.
Чорпое бароварад овоз[2]
В-он талаззуз бар ӯ ҳаром кунад.
Ҳайф бошад сафир булбулро,
Ки сафири хар издиҳом кунад.
Қош булбул хамӯш бинишастӣ,
То хар овози худ тамом кунад.

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — фарьёд.

* * *

Гар хирадманд аз авбош ҷафое бинад,
То дили хеш наёзораду дарҳам нашавад,
Санги бекимат агар косаи заррин бишикаст,
Қимати санг наяфзояду зар кам нашавад.

* * *

Зи дасти турушрӯй хӯрдан табарзад,
Чунон талх бошад, ки гӯй табар зад.
Гарам рӯй бо пушт гардад, аз он беҳ,
Ки рӯе бубинам, ки пуштам биларзад.
Гадотабъ агар дар тамуз оби ҳайвон
Ба дастат диҳад, ҷаври сакқо наярзад.
Қасеро фароғ аз чунин халқ дидан,
Мусаллам бувад, к-ӯ қаноат биварзад.

* * *

Онро, ки ту даст пеш дорӣ,
Қас теғи бало задан наёрад.
В-онро, ки ту бегунаҳ бикуштӣ,
Қас нест, ки даст пеш дорад.[1]

* * *

Агар мулозими хоки дари касе бошӣ,
Чу остона надими хасет бояд буд.
Зи баҳри неъмати дунъё, ки хок бар сари ӯ,
Бар ин мисол, ки гуфтам, басет бояд буд.
Ҳазор сол танаъум кунӣ, бад-он нарасад,
Ки як замон ба муроди касет бояд буд.[2]

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Чӣ ганҷҳо биниҳоданду дигаре бардошт,
Чӣ ранҷҳо бикашиданду дигаре осуд.
Ба тозиёнаи марг аз сараш бадар карданд,
Қи салтанат ба сар тозиёна мефармуд.
Нафас, ки нафс бар ӯ такья мекунад, бод аст,
Ба вақти марг бидонад, ки бод мепаймуд.

* * *

Анкабӯти заиф натавонад,
Қи равад[1] чун дарандагон ба шикор.
Ризқ ӯро пареву боле дод,
То ба домаш дарӯфтад ночор.
Худованди кишвар хато мекунад,
Шабу рӯз зоеъ ба хамру хумор.
Ҷаҳонбонию тахти Кайхусравӣ
Мақоме бузург аст, кӯчак мадор,
Қи гар пои тифле барояд ба санг,
Худой аз ту пурсад ба рӯзи шумор.

* * *

Ба қуфлу пардаи[2] заррин ҳаме тавон бастан
Даҳони халқу ба афсун даҳони шайдо мор.[3]
Табаррук аз дари қозӣ чу бозаш овардӣ,
Диёнат аз дари[4] дигар бурун шавад ночор.

* * *

Фарьёди пирзан, ки барояд зи сӯзи дил,
Қайфар барад зи ҷумла мардони корзор.

---

1 А — шавад. 2 А — парраи. 3 А — забони сосмор.
4 А — Ин маликаро надорад.

Сесад ҳазор бор аз он сахттар занад,
Зарбат, ки шери шарзаву шамшери обдор.

* * *

Ҳар кӣ хайре карду мавқуфе гузорд,
Расми хайраш ҳамчунон бар ҷой дор.
Номи неки рафтагон зоеъ макун,
То бимонад номи некат барқарор.[1]

* * *

Ҳовано, гуфтам: «Аз чӣ меноли
В-аз чӣ фарьёд мекунӣ ҳамвор?
Гуфт: «Хомӯш чун шавам,[2] Саъдӣ,
Қ-ин ҳама кӯфт мехӯрам аз ёр».

* * *

Ҳар кӣ машҳур шуд ба беадабӣ,
Дигар аз вай умеди хайр мадор,
Об к-аз сар гузашт дар Ҷайҳун,
Чи ба дасте, чи найзае, чи ҳазор.

* * *

Чу ранҷ барнатавонӣ гирифт[3] аз ранҷур,
Қадам зи рафтану пурсиданаш дареғ мадор.
Ҳазор шарбати ширину меваи машмум
Чунон муфид набошад, ки бӯи сӯҳбати ёр.[4]

---

1 А — пойдор. 2 А — кунам. 3 А — гирифтан.
4 А — Се мисраъро надорад.

* * *

Дарвеш, ки ҳалқаи даре зад як бор,
Дигар ғами ӯ махӯр, ки дарҳо бисьёр.
Ту ғарра машав, ки бар ту менолад зор,
Ҳар к-ӯ ба яке гуфт, бигӯяд ба ҳазор.[1]

* * *

Ҳадиси вақф ба ҷое расид дар Шероз,
Ки нест ҷуз салисулбавлро дар ӯ идрор.
Фақеҳи гурсна таҳсил[2] чун тавонад кард,
Магар ба рӯз гадой кунад, ба шаб такрор.

* * *

Бурданд паямбарону покон
Аз беадабон ҷафои бисьёр.
Дил танг макун, ки путку сандон
Пайваста дирам зананду динор.
Қадри зару сим кам нагардад,
В-оҳан нашавад бузургмикдор.

* * *

Барои хатми сухан даст бар дуо дорем,[3]
Умедвори қабул аз муҳаймини ғаффор.
Ҳамеша то ки фалакро бувад тақаллуби давр,
Мудом[4] то ки заминро бувад саботу қарор,
Саботи умри ту боду давоми офиятат
Нигоҳдошта аз ноиботи лайлу наҳор.
Ту ҳокими ҳама офоқу он кӣ ҳокими туст,
Зи тахту бахту ҷавонию мулк[5] бархӯрдор.

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — такрор. 3 А — дорам.
4 А — Ҳамеша. 5 А — умр.

* * *

Падар, ки ҷони азизаш ба лаб расид, чӣ гуфт?
Яке насиҳати ман гӯш дор, ҷони азиз:
Ба дӯст, гарчи азиз аст, рози дил[1] макшой,
Ки дӯст низ бигӯяд ба дӯстони азиз.

* * *

Гурӯҳе аз сари бемағз бехабар гӯянд:
Бурида беҳ асари бадгӯй, то нагӯяд роз.
Ман ин надонам, донам, тааммул авлотар,
Ки тара нест, ки чун барканӣ бароянд боз.

* * *

Ҷазои неку бади халқ бо худой андоз,
Ки дасти зулм намонад чунин ки ҳаст дароз.
Ту ростӣ куну бо гардиши замона бисоз,
Ки макрӣ ҳам ба худованди макр гардад боз.[2]

* * *

Чун заҳраи шерон бидарад нолаи кӯс,
Барбод мадеҳ ҷони гиромӣ ба фусӯс.
Бо он кӣ хусумат натавон кард, бисоз,
Дасте, ки ба дандон натавон бурд, бибӯс.[3]

* * *

Мулкдорӣ бо диёнат бояду фарҳангу ҳуш,
Масту ғофил кай тавонад, оқилу ҳушьёр бош.

---

[1] А — худ. [2] А — Ин шеърро надорад.
[3] А — Ин шеърро надорад.

Подшоҳон посбонанд, хуфтан шарт нест,[1]
Ё макун, ё чун ҳаросат мекунӣ, бедор бош.

* * *

Бас, эй ғуломи бадеъ-ул-ҷамоли ширинкор,
Қи сӯзи ишқи ту андохт дар ҷаҳон оташ.
Ба лафзи ганда чӣ ҳоҷат, ки дар даҳон дорӣ,
Туро худ аз лаби лаъл аст дар даҳон оташ.[2]

* * *

Суде накунад фарохнои бару дӯш,
Гар одамийӣ, ақлу ҳунар парвару ҳуш.
Гов аз ману ту фарохтар дорад чашм,
Хар аз ману ту дарозтар дорад гӯш.[3]

* * *

Эй соҳиби мол, фазл кун бар дарвеш,
Гар фазли худо ҳаме шиносӣ бар хеш.
Некӯӣ кун, ки мардуми некандеш,
Аз давлати бахташ ҳама нек ояд пеш.[4]

* * *

Мушаммир бувад мулки он подшоҳ,
Қи ӯро набошад хирадманд пеш.
Хирадманд, гӯ, подшоҳаш мабош,[5]
Қи худ подшоҳ аст бар нафси хеш.

---

1 А — Номи неки рафтагон зоеъ макун.
2 А — Ин шеърро надорад. 3 А — Ин шеърро надорад.
4 А — Ин шеърро надорад.
5 А — Хирадманд бояд варо пас ҳукумати ӯ.

* * *

Парвардигори халқ худой ба кас надод,
То ҳамчу Қаъба рӯй бимоланд бар дараш.
Аз молу дастгоҳи худованди иззу ҷоҳ
Чун роҳате ба кас нарасад, хок бар сараш.

* * *

Дил мабанд, эй ҳаким бар дунъё,
Ки на чизест ҷоҳи мухтасараш.
Шаккар онон хӯранд з-ин ғаддор,
Ки надонанд заҳр дар шакараш.
Пеш аз он, к-аз назар бияфканадат,
Эй бародар, бияфкан аз назараш.
Ҳеҷ мӯҳлат намедиҳад айём,
Ки на бармекунад ба якдигараш.[1]
Хурд бошад ба чашми аҳли тамиз,
Ки бузургӣ бувад бар ин[2] қадараш.
Зиндагонию мурданаш бад[3] буд,
Ки бимурду намонд[4] симу зараш.
Ҳусни унвон, чунон ки маълум аст,
Хабари хуш бувад ба нома-дараш.
Ҳар кӣ ахлоқи зоҳираш бо халқ
Нек бинӣ, гумон ба бад мабараш.
В-он кӣ зоҳир кудурате дорад,
Батар аз рӯй бошад остараш.
Шаҷари мукл дар биёбонҳо
Нарасад ҳаргиз офате ба бараш.
Рутаб аз шоҳидиву ширинӣ
Сангҳо мезананд бар шаҷараш.
Булбул андар қафас намемонад
Солҳо ҷуз ба иллати ҳунараш.

---

[1] А — Ин байтро надорад. [2] А — бад-ин. [3] А — хуш.
[4] А — Ки намонду бимонд.

Зоғи малъун аз он хасистар аст,
Ки фиристанд боз бар асараш.
В-аз латофат, ки ҳаст дар товус
Кӯдакон мекананд болу параш.
Кӣ шунидӣ зи дӯстони худой,
Ки наёмад мусибате ба сараш?[1]
Ҳар биҳиште, ки дар ҷаҳони худост,
Дӯзахе кардаанд бар гузараш.

* * *

Эй, ки дониш ба мардум омӯзӣ,
Он чӣ гӯӣ ба халқ, худ бинюш.
Хештанро илоҷ менакунӣ,
Боре аз айби дигарон хомӯш.
Мӯҳтасиби кунбараҳна дар бозор
Қаҳбаро мезанад, ки рӯй бипӯш.

* * *

Пайдост худ, ки мард кадом асту зан кадом
Дар тангнои ҳалқаи мардон ба рӯзи ҷанг.
Мардӣ даруни шахс чу оташ дар оҳан аст,
В-оташ бурун наёяд аз оҳан магар ба санг.[2]

* * *

Магасе гуфт анкабӯтеро,
Қ-ин чӣ соқ асту соиди борик?
Гуфт: «Агар дар каманди ман афтӣ,
Пеши чашмат ҷаҳон кунам торик.

---

[1] А — 6 байтро надорад. [2] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Қасон, ки талхии ҳоҷат наёзмудастанд
Туруш кунанду битобанд рӯй з-аҳли суол.
Туро, ки мешунавӣ, тоқати шунидан нест
Қиёс кун, ки дар ӯ худ чӣ гуна бошад ҳол?[1]

* * *

Чунон ки Машриқу Мағриб ба ҳам напайванданд,
Миёни олиму ҷоҳил тааллуф аст муҳол.
В-агар ба ҳукми қазо сӯҳбат иттифоқ афтад,
Бидон, ки ҳар ду ба қайд андаранду сиҷну вабол,
Ки он ба одати хеш инбисот натвонад
В-аз ин наёяд тақрири илм бо ҷуҳҳол».[2]

* * *

Он ситамдида надидӣ, ки ба хунхор чӣ гуфт:
Малико, ҷавр макун, чун ба ҷавори ту-дарем.
Гила аз дасти ситамгор ба султон гӯянд,
Чун ситамгор ту бошӣ, гила пеши ки барем?

* * *

Хитоби ҳокими одил мисоли борон аст,
Чи бар ҳадиқаи султон чи бар канисаи ом.
Агар риояти халқ аст, мунсифи ҳама бош,
Аз моли Зайд ҳалол асту хуни Амру ҳаром.[3]

* * *

Зарурат аст, ки афродро[4] саре бошад
В-агарна мулк нагирад ба ҳеҷ рӯй низом.

---

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — Ин шеърро надорад. [3] А — Ин шеърро надорад.
[4] А — оҳодро.

Ба шарти он ки бидонад сари акобири қавм,
Ки бе вуҷуди раият сарест беандом.

* * *

Чу дӯстони туро бар ту дил биёзорам,
Чӣ ҳусни аҳд бувад пеши некмардонам?
Бале, ҳақиқати даъвии дӯстӣ он аст,
Ки душманони туро бар ту дӯст гардонам.[1]

* * *

Муроду матлаби дуньёву охират набарад
Магар касе, ки ҷавонмард бошаду бассом.
Ту некном шавӣ дар замона в-арна бас аст,
Худои азза ва ҷалл ризқи халқро қассом.[2]

* * *

Халқ дар мулки худо аз ҳама ҷинсе бошад,
Ҳокимон хурда нагиранд, ки мо риндонем.
Гар касеро амале ҳасту умеде дорад,
Мо гадоем дар ин мулк, на бозаргонем.[3]

* * *

Маро ба сурати шоҳид назар ҳалол бувад,
Ки ҳар чӣ менигарам, сурат аст дар назарам.
Ду чашм дар сари ҳар кас ниҳодаанд, вале
Ту нақш бинию ман нақшбанд менигарам.[4]

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — Ин шеърро надорад.
3 А — Ин шеърро надорад. 4 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Назар, ки бо ҳама дорӣ ба чашми бахшоиш,
Дур ар, ки бар ҳама борӣ зи абри каффи карим,
Маро ду бор[1] навозиш куну карам фармо —
Яке ба мӯҷиби хидмат, яке ба ҳаққи қадим.

* * *

Табибу таҷрибат суде надорад,
Чу хоҳад рафт ҷон аз ҷисми мардум.
Хари мурда нахоҳад хост бар пой,
Агар гӯшаш бигирӣ, хоҷа, в-ар[2] дум.

* * *

Саге шикояти айём бо касе[3] мегуфт,
Набиниям, ки чӣ саргаштаҳолу[4] мискинам.
На ошьёна чу мурғон, на ғалла чун мӯрон,
Қаноатам сифату бурдборӣ оинам.
Ҳазор санг парешону бегунаҳ бихӯрам,
Ки ӯфтода набинӣ бар абрувон чинам.
Кӣ[5] дар риёзату хилват мақоми ман дорад?[6]
Ки ҷомахоб[7] кулӯх асту санг болинам.
Ба луқмае, ки тановул кунам зи дасти касе,
Равост, гар бизанад баъд аз он ба зӯбинам.
Гарам диҳанд, хурам в-арна меравам озод,
На ҳамчу одамиён хашмнок нишинам.
Чу гурба дарнарабоям зи дасти мардум чиз
В-ар ӯфтода бувад, реза-реза барчинам,
Маро на барги зимистон, на айши тобистон,
Кифоят аст ҳамин пӯстини поринам.[8]

---

[1] А — дубора. [2] А — аз. [3] А — саге.
[4] А — баргаштаҳолу. [5] А — на. [6] А — медорам.
[7] А — ҷойгоҳ. [8] А — Ин байтро надорад.

Ба ҷои ман кӣ нишинад,[1] ки дар мақоми ризо
Баробар аст гулистону талли саргинам.
Маро, ки сират аз ин ҷинсу хӯй[2] аз ин сифат аст,
Чӣ кардаам, ки сазовори сангу нафринам?
Ҷавоб дод, ки з-ин беш наъти хеш магӯй,
Ки хира гашт зи васфат забони таҳсинам.
Ҳамин ду хислати малъун кифоят, ин ки[3] туро
Ғарибдушману мурдорхор мебинам.

* * *

Имрӯз, ки дастгоҳ дорию тавон,
Бехе, ки бари саодат орад, бинишон.
Пеш аз ту аз они дигаре буд ҷаҳон,
Баъд аз ту аз они дигаре бошад, ҳон!

* * *

Бишнав ба иродат сухани пири куҳун,
То фаҳм кунӣ кори ҷаҳонро сару бун.
Хоҳӣ, ки касеро нарасад бар ту сухун,
Ту худ бинигар, он чӣ на некӯст, макун.

* * *

Гар бидонистӣ, ки хоҳад мурд ногаҳ дар миён,
Ҷома чандин кай танидӣ пила гирди хештан?
Хуррам он, к-ӯ хӯрду бахшиду парешон карду рафт,
То чунин афсун надонӣ, даст бар афъӣ мазан.[4]

---

1 А — кас нанишинам. 2 А — хӯрд. 3 А — кифоят аст.
4 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Накӯӣ бо бадон кардан вабол[1] аст,
Надонанд ин сухан ҷуз ҳушмандон,[2]
Зи баҳри он ки бо гургон накӯӣ,
Бадӣ бошад ба ҷони гӯсфандон.

* * *

Ҳон, эй ниҳода тири ҷафо дар камони ҳукм,
Андеша кун зи новаки дилдӯз дар камин.
Гар тири ту зи ҷавшани фӯлод бигзарад,
Пайкони оҳ бигзарад аз кӯҳи оҳанин.[3]

* * *

Ҳар бад, ки ба худ намеписандӣ
Бо кас макун, эй бародари ман.
Гар модари хеш дӯст дорӣ,
Дашном мадеҳ ба модари ман.[4]

* * *

Худоё, фазл кун ганҷи каноат,
Чу бахшидию додӣ мулки имон.
Гарам рӯзӣ намонад, то бимирам,
Беҳ аз нон хӯрдан аз дасти лаимон.

* * *

Сабр бар қисмати худо кардан
Беҳ, ки ҳоҷат ба носазо бурдан.
Ташна бар хоки гарм мурдан беҳ,
К-оби саққои бесафо хӯрдан.[5]

---

[1] А — чунон.
[2] А — ки бад кардан ба ҷон некмардон.
[3] А — Ин шеърро надорад. [4] А — Ин шеърро надорад.
[5] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Агар гӯяндаш, андар нори ҷовид
Бихоҳӣ монд бо Фиръавну Ҳомон,
Чунон сахташ наёяд соҳиби ҷоҳ,
Ки гӯяндаш, марав фардо ба девон.

* * *

Дубаҳра динаш ар маъдум гардад,
Ниёяд дар замираш ҳеҷ нуқсон.
Барояд ҷонаш аз меҳнат ба боло,
Гар аз расмаш ба зер ояд мане нон.
Гадоён бинӣ андар рӯзи маҳшар
Ба тахти мулк ҳамчун подшоҳон.
Чунон нуронӣ аз фарри ибодат,
Ки гӯӣ офтобонанду моҳон.
Ту худ чун аз хиҷолат сар барорӣ,
Ки бар дӯшат бувад бори гуноҳон.
Агар донӣ, ки бад кардию бад рафт,
Биё пеш аз уқубат узрхоҳон.[1]

* * *

Нигори ман чу дарояд ба хандаи намакин,
Намак зиёда кунад бар ҷароҳати решон.
Чӣ будӣ, ар сари зулфаш ба дастам афтодӣ,
Чу остини каримон ба дасти дарвешон.[2]

* * *

Қасе маломатам аз ишқи рӯи ӯ мекард,
Ки хира чанд шитобӣ ба хуни худ хӯрдан?

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — Ин шеърро надорад.

Аз ӯ бипурс,[1] ки дорад асир бар фитрок,
Зи ман мапурс, ки дорам[2] каманд бар[3] гардан.

* * *

Чанд гӯй, ки меҳр аз ӯ бардор,
Хештанро ба сабр деҳ таскин.
Қаҳрабоеро бигӯй, то набарад,
Чӣ кунад коҳпораи мискин?[4]

* * *

Даврони малики золиму фармони қотеъаш
Чандон равон бувад, ки барояд равони ӯ,
Ҳаргиз касе, ки хонаи мардум хароб кард,
Обод баъд аз он набувад хонадони ӯ.

* * *

На неконро бад афтодаст ҳаргиз,
На бадкирдорро фарҷоми некӯ.
Бадон рафтанду некон ҳам намонданд,
Чӣ монад? Номи зишту номи некӯ.

* * *

Гуфтам, ба раҳ бубинаму доман бигирамаш,
К-эй рашки офтоб ҷамоли мунири ту.
Шаҳре бар оташи ғами ҳиҷрон бисӯхтӣ,
Аввал манам ба қайди муҳаббат асири ту.
Инъом кун ба гӯшаи чашми иродате,
То бандаи ту бошаму миннатпазири ту.

---

[1] А — мапурс. [2] А — Аз он бипурс, ки дорад [3] А — дар.
[4] А — ин шеърро надорад.

Соҳибдиле ба тарбиятам[1] гуфт, зинҳор,
Ғавғо макун, ки дӯст надорад нафири ту.
Шоҳид мунаҷҷим аст, чӣ ҳоҷат ба шарҳи ҳол,
Дар вай нигоҳ кун, ки бидонад замири ту.

* * *

Замон зоеъ макун дар илми сурат,
Магар чандон ки дар маънӣ барӣ роҳ.
Чу маънӣ ёфтӣ, сурат раҳо кун,[2]
Ки он тухм асту инҳо сар ба сар коҳ.
Агар Букрот ҷӯлоҳӣ надонад,
Наяфзояд бар ӯ-бар қадри ҷӯлоҳ.

* * *

Шӯрбахтон ба орзу хоҳанд
Муқбилонро заволи неъмату ҷоҳ.
Гар набинад ба рӯз шабпара чашм,
Чашмаи офтобро чӣ гуноҳ?
Рост хоҳӣ, ҳазор чашми чунон
Кӯр беҳтар, ки офтоб сиёҳ.[3]

* * *

То дили дӯстон ба даст орӣ,
Бӯстони падар фурӯхта беҳ.
Пухтани деги некбахтонро,[4]
Ҳар чӣ рахти сарост, сӯхта беҳ.

---

1 А — шуниду ба ман.
2 А — бияфган. 3 А — Ин шеърро надорад.
4 А — некхоҳонро.

* * *

Бо бадандеш ҳам накӯӣ кун,
Даҳани саг ба луқма дӯхта беҳ.
Дидаи танги душманони худой
Ба синони аҷал сипӯхта беҳ.[1]

* * *

Нахоҳӣ, к-аз бузургон ҷавр бинӣ,
Азизи ман, ба хурдон-бар бубахшой.
Агар тоқат надорӣ садмаи[2] пил,
Чаро бояд, ки бар мӯрон ниҳӣ пой?

* * *

Чу бандагони камарбаста шарти хидматро
Раво бувад, ки ба камтар гуноҳ банд кунӣ?
Ту низ бандаӣ, охир, ситез натавон кард,
Хилофи ҳукми худовандгор чанд кунӣ?[3]

* * *

Он макун дар амал, ки дар узлат
Хору мазлуму муттаҳам бошӣ.
Дар ҳама ҳол некмаҳзар бош,
То ҳама вақт мӯҳтарам бошӣ.

* * *

Бишнав аз ман сухани ҳаққи падар-фарзандӣ,
Гар ба рои ману андешаи ман хурсандӣ.
Чист, донӣ, сари дилдорию донишмандӣ,
Он раво дор, ки гар бар ту равад, бипсандӣ.

---

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — садмати. [3] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Муқобалат накунад бо ҳаҷар ба пешонӣ
Магар касе, ки таҳаввур кунад ба нодонӣ,
Қас ин хато написандад, ки дафъи душмани худ
Тавонию накунӣ ё кунию натвонӣ.[1]

* * *

Ҳар дам забони мурда ҳаме гӯяд ин сухан,
Лекин ту гӯши ҳуш надорӣ, ки бишнавӣ.
Дил дар ҷаҳон мабанд, ки даврони рӯзгор
Ҳар рӯз бар саре ниҳад ин тоҷи хусравӣ.[2]

* * *

Дӯш дар силки сӯҳбате будам
Гӯшу чашмам ба мутрибу соқӣ.
Поймоли муоширaт кардам
Ҳар чӣ солус буду зарроқӣ.
Гуфтам, акнун қарор гир, эй дил,
Ки ҳамин буд ҳадди муштоқӣ.
Дигар аз бомдод мебинам
Талаби нафс ҳамчунон боқӣ.[3]

* * *

Гар аз хироҷи раият набошадат боре,
Ту барги ҳошияту лашкар аз куҷо орӣ?
Пас он ки мамлакат аз дастранҷи ӯ дорӣ,
Раво мадор, ки бар хештан биёзорӣ.[4]

---

1 А — Ин шеърро надорад.
2 А — Ин шеърро надорад. 3 А — Ин шеърро надорад.
4 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Назар кардам ба чашми рою тадбир,
Надидам беҳ зи хомӯшӣ хисоле.
Нагӯям, лаб бубанду дида бардӯз,
Валекин ҳар мақомеро мақоле.
Замоне дарси илму баҳсу танзил,
Ки бошад нафси инсонро камоле.
Замоне шеъру шатранҷу ҳикоят,
Ки хотирро бувад дафъи малоле.
Худояст он, ки зотӣ беҳамолаш
Нагардад ҳаргиз аз ҳоле ба ҳоле.[1]

* * *

Гар кони фазоилию гар дарьёӣ,
Бе роҳати халқ бод мепаймоӣ.
Гар[2] бо ҳама айбҳо каримосоӣ,
Айбат ҳунар асту зиштият зебоӣ.

* * *

Набоядат, ки парешон шавад қавоиди мулк,
Нигоҳ дор дили мардум аз парешонӣ.
Чунон ки тоифае дар паноҳи ҷоҳи туанд,
Ту дар паноҳи дуову ниёзи эшонӣ.[3]

* * *

Аз ман бигӯӣ шоҳи раиятнавозро,
Миннат манеҳ, ки мулки худ обод мекунӣ,
Аблаҳ, ки теша бар қадами худ ҳамезанад,
Бадбахт, гӯ, зи дасти кӣ фарьёд мекунӣ?[4]

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — В-ар.
[3] А — Ин шеърро надорад.
[4] А — Ин шеърро надорад.

* * *

То кай ба ҷамолу моли дуньё нозӣ,
Омад гаҳи он[1] ки барги уқбо созӣ.
Эй дер нишаста вакти он аст, ки ҷой
Якчанд ба навхостагон пардозӣ.

* * *

Ғаммозро ба ҳазрати султон кӣ роҳ дод?
Ҳамсӯҳбати ту ҳамчу ту бояд ҳунарваре.
Имрӯз агар накӯҳиши ман кард пеши ту,
Фардо накӯҳиши ту кунад пеши дигаре.[2]

* * *

Назар ба чашми иродат макун ба сурати дуньё,
Ки илтифот накарданд бар вай аҳли маонӣ.
Пиёда рафтану мондан беҳ аз савор бар асбе,
Ки ногаҳат ба замин барзанад чунон, ки намонӣ.[3]

* * *

Бас дасти дуо бар осмон буд,
То пой баромадат ба санге.
Эй гург нагуфтамат, ки рӯзе
Ногаҳ ба сар афтадат паланге.[4]

* * *

Худовандони неъматро карам ҳаст,
Валекин сабр беҳ бар бенавое.
Агар бегонагон ташриф бахшанд,
Ҳанӯз аз дӯстон хуштар гадое.

---

[1] А — вакт аст.
[2] А — Ин шеърро надорад. [3] А — Ин шеърро надорад.
[4] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Хуррам тани он, ки расми некаш
Монад паси марг ҷовидонӣ.
Ин аст ҷазои суннати нек
В-ар одати бад нихӣ, ту донӣ.

* * *

Роғиби дуньё машав, ки ҳеҷ наярзад
Ҳар ду ҷаҳон пеши чашми ҳиммати олӣ.
Ҳоҷиби халқ аз дари худой бароят,
Марди худой, чӣ кор бар дари волӣ?

* * *

Замири маслиҳатандеш ҳар чӣ пеш ояд,
Ба таҷрибат бизанад бар маҳаки доной.
Агарчи рои ту дар корҳо баланд бувад,
Бувад баландтар[1] аз рои ҳар касе рой.

* * *

Эй тифл, ки дафъи магас аз ху натавонӣ,
Харчанд ки болиғ шудӣ, охир, на ту онӣ?
Шукронаи зӯроварии рӯзи ҷавонӣ
Он аст, ки қадри падари пир бидонӣ.[2]

* * *

Зи лавҳи рӯи кӯдак бартавон хонд,
Ки бад ё нек бошад дар бузургӣ.
Сиришти неку бад пинҳон намонад,
Тавон донист райҳон аз дубаргӣ.

---

[1] А — Баландтар бувад. [2] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Шунидаам, ки фақеҳе ба даштбоне[1] гуфт,
Ки ҳеҷ харбуза дорӣ расида? Гуфт: — Оре,
Аз ин тараф ду ба донге гар ихтиёр кунӣ
В-аз он чаҳор ба донге қиёс кун боре».

Суол кард, ки чандин тафовут аз паи чист,
Ки[2] фарқ нест миёни ду ҷинс бисьёре?
Бигуфт: «Аз он чӣ[3] ту бинӣ, ҳалол мулки ман аст,
Наёмадаст ба дастам ба ваҷҳи озоре.

В-аз он дигар писаронам ба ғорат овརданд,
Ҳаромро набувад назди шаръ микдоре».
Фақеҳ гуфт: «Ҳикоят дароз хоҳӣ кард,
Аз ин ҳаромтарат ҳаст, деҳ ба диноре».

* * *

Беҳунарро дидани соҳибҳунар
Неш бар дил мезанад чун каждуме.
Ҳар кӣ номардум бувад, узраш бинеҳ,
Чун ба чашмаш дарнаёяд мардуме.
Рост мехоҳӣ, ба чашми хорпушт
Хорпуште беҳтар аст аз қоқуме.[4]
Агар мамолики рӯи замин ба даст орӣ
В-аз осмон бирабоӣ кулоҳи ҷабборӣ.
В-агар хазоини Қоруну мулки Ҷам дорӣ,
Наярзад он ки вуҷуде зи худ биёзорӣ.

---

1 А — даштвоне. 2 А — Чу. 3 А — ки.
4 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Дигарон дар риёзатанду ниёз
Эй, ки дар кому неъмату нозӣ.
Чӣ хабар дорад аз пиёда савор?
Ӯ ҳаме меравад,[1] ту метозӣ.

[1] А — тезаду

## *МАСНАВИЁТ*

Ҳамаро деҳ, чу медиҳӣ марсум,
На яке розию дигар маҳрум.
Хайр бо ҳамагон бибояд кард,
То наяфтад миёни эшон гард.
Қ-он чӣ дар киффае бияфзояд,
Ба дигар бехилоф дарн-ояд.
Адлу инсофу эминӣ бояд
В-ар хазина тиҳӣ бувад, шояд.
Накунад ҳаргиз аҳли донишу дод
Дили мардум харобу ганҷ обод.
Подшоҳе, ки ёри дарвеш аст,
Посбони мамолики хеш аст.[1]

* * *

Нахуст андеша кун, он гоҳ гуфтор,
Ки номаҳкам бувад беасл девор.
Чу бад кардӣ, машав эмин зи бадгӯй,
Ки бадро кас нахоҳад гуфт некӯй.
Мутрибе дур аз ин хуҷаста сарой
Кас надидаш ду рӯз дар як ҷой.
Рост чун бонгаш аз даҳан бархост,
Халқро мӯй бар бадан бархост.
Мурғи айвон зи ҳавли ӯ бипарид,
Мағзи мо бурду ҳалқи худ бидарид.[2]

---

1 А — Ин шеърро надорад.
2 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Чӣ неку гуфт Иброҳими Адҳам
Чу тарки мулку давлат карду ҳотам:
«Набояд бастан андар чизу кас дил,
Ки дил бардоштан корест мушкил.

* * *

Якеро дидам андар хонақоҳе,
Ки мековид кабри подшоҳе.
Ба даст аз боргоҳаш хок меруфт,
Сиришк аз дида мебориду мегуфт:
«Надонам, подшаҳ ё посбонӣ?
Ҳаме бинам, ки мushte устухонӣ».

* * *

Баландовоз нодон гардан афрохт,
Ки доноро ба бешармӣ биандохт.
Намедонад, ки оҳанги ҳиҷозӣ
Фурӯ монад зи бонги табли ғозӣ.

* * *

Шикам зиндони бод аст, эй хирадманд,
Надорад ҳеҷ оқил бод дар банд.
Чу бод андар шикам печад, фурӯ ҳил,
Ки бод андар шикам борест бар дил.

* * *

Ба як сол-дар ҷодуе арманӣ
Миёни ду шахс афканад душманӣ.
Суханчини бадбахт дар як нафас
Хилоф афканад дар миёни ду кас.

## *МАСНАВИЁТ*

Ҳамаро деҳ, чу медиҳӣ марсум,
На яке розию дигар маҳрум.
Хайр бо ҳамагон бибояд кард,
То наяфтад миёни эшон гард.
Қ-он чӣ дар киффае бияфзояд,
Ба дигар бехилоф дарн-ояд.
Адлу инсофу эминӣ бояд
В-ар хазина тиҳӣ бувад, шояд.
Накунад ҳаргиз аҳли донишу дод
Дили мардум харобу ганҷ обод.
Подшоҳе, ки ёри дарвеш аст,
Посбони мамолики хеш аст.[1]

* * *

Нахуст андеша кун, он гоҳ гуфтор,
Ки номаҳкам бувад беасл девор.
Чу бад кардӣ, машав эмин зи бадгӯй,
Ки бадро кас нахоҳад гуфт некӯй.
Мутрибе дур аз ин хуҷаста сарой
Кас надидаш ду рӯз дар як ҷой.
Рост чун бонгаш аз даҳан бархост,
Халқро мӯй бар бадан бархост.
Мурғи айвон зи ҳавли ӯ бипарид,
Мағзи мо бурду ҳалқи худ бидарид.[2]

---

1 А — Ин шеърро надорад.
2 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Чӣ неку гуфт Иброҳими Адҳам
Чу тарки мулку давлат карду ҳотам:
«Набояд бастан андар чизу кас дил,
Ки дил бардоштан кӯрест мушкил.

* * *

Якеро дидам андар хонақоҳе,
Ки мековид қабри подшоҳе.
Ба даст аз боргоҳаш хок меруфт,
Сиришк аз дида мебориду мегуфт:
«Надонам, подшаҳ ё посбонӣ?
Ҳаме бинам, ки мушти устухонӣ».

* * *

Баландовоз нодон гардан афрохт,
Ки доноро ба бешармӣ биандохт.
Намедонад, ки оҳанги ҳиҷозӣ
Фурӯ монад зи бонги табли ғозӣ.

* * *

Шикам зиндони бод аст, эй хирадманд,
Надорад ҳеч оқил бод дар банд.
Чу бод андар шикам печад, фурӯ ҳил,
Ки бод андар шикам борест бар дил.

* * *

Ба як сол-дар ҷодуе арманӣ
Миёни ду шахс афканад душманӣ.
Суханчини бадбахт дар як нафас
Хилоф афканад дар миёни ду кас.

* * *

Чӣ сарпӯшидагони мард буданд,
Ки гӯи нихват аз мардон рабуданд.
Ту бо ин мардию зӯрозмоӣ
Ҳаме тарсам, ки аз зан камтар оӣ.

* * *

Накӯӣ гарчи бо нокас нашояд,
Барои маслиҳат гаҳ-гаҳ бибояд:
Саги дарранда чун дандон кунад тез,
Ту дарҳол устухоне пеши ӯ рез.
Ба урф андар ҷаҳон аз саг батар нест,
Накӯӣ бо вай аз ҳикмат бадар нест,
Ки гар сангаш занӣ ҷанг озмояд
В-араш темор дорӣ, галла пояд.

* * *

Намирад, гар бимирад некноме,
Ки дар хайлаш бувад қоиммақоме.
Чу дар маҷлис чароғе ҳаст агар шамъ,
Намирад ҳамчунон равшан бувад ҷамъ.

* * *

Ҳеҷ донӣ, ки чист дахли ҳаром?
Ё кадом аст харҷи нофарҷом?
Ба гадоӣ фароҳам овардан,
Пас ба шӯхию маъсият хӯрдан.

* * *

Нашунидам, ки мурғи рафта зи дом,
Бозгардиду сар гирифт ба ком.

Мурғи вахшӣ чу рафт бар девор,
Ҷай тавонаш гирифт дигар бор.
Рафтагонро ба лутф боз оранд,
На ба ҷангаш батар биёзоранд.

* * *

Захм болои якдигар бизананд,
Бихарошанду марҳаме накунанд.
Хору гул дар ҳам асту зулмату нур,
Асалу шаҳду нештару занбӯр.

* * *

Чӣ ринди парешони шӯридабахт,
Чӣ зоҳид, ки бар худ кунад кор сахт.
Ба зӯҳду вараъ кӯшу сидку сафо,
Валекин меафзой бар мустафо.
Аз андоза беруи сапеди маҳох,
Ки мазмум бошад, чӣ ҷони сиёҳ?

* * *

Дашноми ту сар ба сар шунидам,
Имкони муқовимат надидам.
Қ-он рӯз, ки аз амал бияфтӣ,
Бо гӯши ту ояд, он чӣ гуфтӣ.

* * *

Донӣ, чӣ бувад камоли инсон:
Бо душману дӯст лутфу эҳсон.
Ғамхории дӯстон худоро,
Дилдории душманон мудоро.

* * *

Дер омадӣ, эй нигори сармаст,
Зудат надиҳем доман аз даст.
Маъшуқа, ки дер-дер бинанд,
Охир кам аз он ки сер бинанд.

* * *

Ман он мӯрам, ки дар поям бимоланд,
На занбӯрам, ки аз нешам биноланд.
Куҷо худ шукри ин неъмат гузорам,
Ки зӯри мардумозорӣ надорам.

* * *

Худовандони кому некбахтӣ
Чаро сахтӣ баранд аз биму сахтӣ?
Бирав, шодӣ кун, эй ёри дилафрӯз,
Ғами фардо нашояд хӯрдан имрӯз.

* * *

Саг бар он одамӣ шараф дорад,
Ки дили дӯстон биёзорад.
Ин суханро ҳақиқате бояд,
То маонӣ ба дил фуруд ояд.
Одамӣ бо ту даст дар матъум,
Саг зи беруни остон маҳрум.
Ҳайф бошад, ки саг вафо дорад
В-одамӣ душманӣ раво дорад.

* * *

Ҳар кӣ дил пеши дилбаре дорад,
Риш дар дасти дигаре дорад.

Оҳуи полаҳанг дар гардан
Натавонад ба хештан рафтан.
Он кӣ бе ӯ ба сар нашояд бурд,
Гар ҷафое кунад, бибояд бурд.

* * *

Ғам манеҳ дил, ки гар ниҳӣ бар кӯҳ,
Кӯҳ ояд зи ғуссааш ба сутӯҳ,
Ҷони ширин чу ранҷкаш бошад,
Дили мискин чӣ гуна хуш бошад?

* * *

Сухани Зайд нашнавӣ бар Амр,
То надонӣ нахуст ботини амр.
Гар хилофе миёни эшон аст,
Бехилоф ин сухан парешон аст.

* * *

Ҳама фарзанди одаманду башар,
Майли баъзе ба хайру баъд ба шар(р).
Ин яке мӯр аз ӯ наёзорад
В-он дигар саг бар ӯ шараф дорад.

* * *

Ҳама донанд лашкару мирон,
Ки ҷавонӣ наёяд аз пирон.
Узри ман бар узори ман пайдост,
Баъд аз инам чӣ узр бояд хост.

* * *

Агар ҳушмандӣ макун ҷамъ мол,
Ки ҷамъиятатро кунад поймол.

Маро пеш аз ин киса пурсим буд,
Шабу рӯзам аз киса пурбим буд.
Бияфкандаму рӯй бартофтам.
В-аз он посбонӣ фараҳ ёфтам.

* * *

Ин дағал дӯстон, ки мебинӣ,
Магасонанд гирди ширинӣ.
Ҳамчу занбӯр бар ту меҷӯшанд,
То хутоме, ки ҳаст, менӯшанд.
Боз вакте ки деҳ хароб шавад,
Қиса чун косаи рубоб шавад.
Тарки сӯҳбат кунанду дилдорӣ,
Меҳрубонӣ набуд, пиндорӣ.
Бори дигар, ки бахт боз ояд,
Қомронӣ зи дар фароз ояд,
Дӯғбое бипаз, ки аз чапу рост
Дар вай афтанд чун магас дар мост.
Рост хоҳӣ, сагони бозоранд,
Қ-устухон аз ту дӯсттар доранд.
Ҳар киро бошад аз ту бими газанд,
Сурати амн аз ӯ хаёл мабанд.
Қаждумон халқро, ки неш зананд,
Ағлаб аз бими ҷони хеш зананд.

* * *

Ҳар кӣ бе машварат кунад тадбир,
Ғолибаш бар ҳадаф наёяд тир.
Бех бе машварат, ки биншонӣ,
Бар наёрад ба ҷуз пушаймонӣ.
Эй писандида, ҳайф бар дарвеш,
Аз барои қабули мансаби хеш,

То дили подшаҳ ба даст орӣ,
Ҳайф бошад, ки ҳақ биёзорӣ.
Баргузидандат, эй гули хуррам,
Аз гулистони истафӣ одам.
Ҳалқае аз ибодӣ андар гӯш,
Хилъате аз яҳабҳам бардӯш.
Домани ин қабои болой
То ба хошок дарнаёлой.
Эй парирӯи аҳсануттақвим,
Ҳазар аз иттибоъи деви раҷим,
Қ-одаме, к-ӯ на дар мақоми худ аст.
Асфалуссофилини деву дад аст.

* * *

Қимати умр агар бидонад мард,
Бас бигирьяд, бар он чӣ зоеъ кард.
Тифлро себаке диҳанд ба нақш,
Биситонанд аз ӯ нигини Бадахш.
Ҷавҳариро, ки ин басират ҳаст,
Надиҳад бебаҳон хеш аз даст.
Панди Саъдӣ ба дил шунав, на ба гӯш,
Музд хоҳӣ, ба кор кардан кӯш.

* * *

Харе аз рӯстоне бигурехт,
Ҷул бияфкандӯ пордум бигусехт.
Дар биёбон чу гӯрхар метохт,
Бонг мекарду ҷуфта меандохт,
Ки ба ҷон омадам зи меҳнату банд
Доғу байтору бору пашмоганд.
Шодмонову хуррамо, ки манам,
Ки аз ин пас ба ҷон хештанам.

Рӯстой, чу хар бирафт аз даст,
Гуфт, эй нобакор, сабрам ҳаст.
Пас бихоҳӣ ба вакти чав гуфтан,
Қи харе буд зи пойгаҳ рафтан.
Ба мазоҳат нагуфтам ин гуфтор,
Ҳазл бигзору чид аз ӯ бардор.
Ҳамчунин марди ҷоҳили сармаст,
Рӯзи дармондагӣ бихояд даст.
Надиҳанд, он чӣ қиматаш надиҳӣ,
Нашавад коса пур зи деги тиҳӣ.

* * *

Ҳирси фарзанди одами нодон
Мисли мӯрча аст дар майдон.
Ин яке кушта зери пои давоб,
Он яке дона мебарад ба шитоб.

## ҲИКОЯТ

Пире андар қабилаи мо буд,
Қи ҷаҳондидатар зи Анқо буд.
Саду панҷаҳ бизист ё саду шаст,
Баъд аз он пушти тоаташ бишкаст.
Дасти завқ аз таом бозкашид,
Хуфту ранҷурияш дароз кашид.
Рӯзу шаб оҳу воҳу нолаву вой,
Хештан дар балову ҳарзасарой.
Гашта сад раҳ зи ҷони хеш нуфур,
Ӯ аз он ранҷу ман аз он ранҷур.
Нашунидӣ ҳадиси хоҷаи Балх:
Марг беҳтар, ки зиндагонии талх
Мӯй гардад пас аз сиёҳӣ бӯр,
Нест баъд аз сапедӣ илло гӯр.

Оқибат пайки ҷонситон бирасад,
То гирифтори алъамон бирасад.
Ҷони сахташ ба пеши лаб дидам,
Рӯзи умраш ба танги шаб дидам.
Бораке гуфтамаш ба хайфа латиф,
Ки ба силмат барем, ё ба хафиф?
Гуфт: «Хомӯш аз ин сухан, зинҳор,
Беш заҳмат мадеҳ, судоъ мадор.
Аблаҳам, то ҳалоки ҷон хоҳам,
Рост хоҳӣ, на ин, на он хоҳам.
Магар аз диданам малӯл шудӣ,
Ки ба маргам чунин аҷул шудӣ.
Меравам, гар туро зи ман нанг аст,
Ки на Шерозу русто танг аст.
Басам ин ҷойгаҳи сабову масо,
Рафтам, инак, биёр кафшу асо».
Ӯ дар ин гуфту, тан зи ҷон пардохт,
Рафту манзил ба дигаре пардохт.
Андар он дам, ки чашмҳош бихуфт
Мешунидам, ки зери лаб мегуфт.
Эй дарего, ки дер наншастам,
Рахт беихтиёр барбастам.
Орзуи завол кас накунад,
Харгиз оби ҳаёт бас накунад.

* * *

Сипосу шукри бепоён худоро
Бад-ин неъмат, ки давлат нест моро.
Басо моло, ки бар мардум вабол аст,
Мазиди зулму таъкиди залол аст.

* * *

Мафосил муртахию дасти отил
Беҳ аз сарпанҷагию зӯри ботил.

Ҳадиси подшоҳони Аҷамро
Ҳикоятномаи Заҳҳоку Ҷамро
Бихонад ҳушманди некфарҷом,
Нашояд кард зоеъ хира айём.

* * *

Магар, к-аз хӯи некон панд гиранд,
В-аз анҷоми бадон ибрат пазиранд.
Ҳаромаш бод бадаҳди бадандеш,
Шикам пур кардан аз паҳлӯи дарвеш.
Шикам пур заҳри мораш боду каждум,
Ки роҳат хоҳад андар ранҷи мардум.
Раво дорад касе бо нотавон зӯр,
Ки дона ҷамъ медорад чунон мӯр.
Агар анқо зи бебаргӣ бимирад,
Шикор аз чанги гунҷишкон нагирад.

* * *

Султон бояд, ки хайри дарвеш
Хоҳад, на муроди хотири хеш.
То ӯ ба муроди худ шитобад,
Дарвеш муроди худ наёбад.

* * *

Он кӣ ҳафт иқлимро олам ниҳод,
Ҳар касеро он чӣ лоиқ буд, дод.
Гар тавоноӣ в-агар кӯтоҳдаст,
Ҳар киро бинӣ чунон бояд, ки ҳаст.
Он кӣ мискин аст, агар қодир шавад,
Бас хиёнатҳо аз ӯ содир шавад.
Гурбаи маҳрум агар пар доштӣ,
Тухми гунҷишк аз замин бардоштӣ.

* * *

Давоми давлат андар ҳақшиносист,
Заволи неъмат андар носипосист.
Агар фазли худо бар худ бидонӣ,
Бимонад бар ту неъмат ҷовидонӣ.
Чӣ додат лутфу эҳсону накӯӣ,
Ҳаромат бод, агар шукраш нагӯӣ.

* * *

Китоб аз даст додан сустроист,
Ки аглаб хӯи мардум бевафоист.
Гарав бистон, на поянадону савганд,
Ки поянадон набошад ҳамчу побанд.

* * *

Ало, то нангарӣ дар рӯи некӯ,
Ки он ҷисм асту ҷонаш хӯи некӯ,
Агар шахс одамӣ бошад ба дидор,
Ҳамин тимсол дорад нақши девор.

* * *

Ҷавони сахтрав дар роҳ бояд,
Ки бо пирони бекуввват бипояд.
Чӣ неку гуфт дар пои шутур мӯр,
Ки, эй фарбеҳ, макун бар лоғарон зӯр.
Ба ҳоли неку бад розӣ шав, эй мард,
Ки матвон ахтари бадро накӯ кард.
Чу сагро бахт торик асту шабранг,
Ҳам аз хурдӣ занандаш кӯдакон санг.

Ҳадиси подшоҳони Аҷамро
Ҳикоятномаи Заҳҳоку Ҷамро
Бихонад ҳушманди некфарҷом,
Нашояд кард зоеъ хира айём.

* * *

Магар, к-аз хӯи некон панд гиранд,
В-аз анҷоми бадон ибрат пазиранд.
Ҳаромаш бод бадаҳди бадандеш,
Шикам пур кардан аз паҳлӯи дарвеш.
Шикам пур заҳри мораш боду каждум,
Ки роҳат хоҳад андар ранҷи мардум.
Раво дорад касе бо нотавон зӯр,
Ки дона ҷамъ медорад чунон мӯр.
Агар анқо зи бебаргӣ бимирад,
Шикор аз чанги гунҷишкон нагирад.

* * *

Султон бояд, ки хайри дарвеш
Хоҳад, на муроди хотири хеш.
То ӯ ба муроди худ шитобад,
Дарвеш муроди худ наёбад.

* * *

Он кӣ ҳафт иқлимро олам ниҳод,
Ҳар касеро он чӣ лоиқ буд, дод.
Гар тавоноӣ в-агар кӯтоҳдаст,
Ҳар киро бинӣ чунон бояд, ки ҳаст.
Он кӣ мискин аст, агар қодир шавад,
Бас хиёнатҳо аз ӯ содир шавад.
Гурбаи маҳрум агар пар доштӣ,
Тухми гунҷишк аз замин бардоштӣ.

* * *

Давоми давлат андар ҳақшиносист,
Заволи неъмат андар носипосист.
Агар фазли худо бар худ бидонӣ,
Бимонад бар ту неъмат ҷовидонӣ.
Чӣ додат лутфу эҳсону накӯӣ,
Ҳаромат бод, агар шукраш нагӯӣ.

* * *

Китоб аз даст додан сустроист,
Ки аглаб хӯи мардум бевафоист.
Гарав бистон, на пояндону савганд,
Ки пояндон набошад ҳамчу побанд.

* * *

Ало, то нангарӣ дар рӯи некӯ,
Ки он ҷисм асту ҷонаш хӯи некӯ,
Агар шахс одамӣ бошад ба дидор,
Ҳамин тимсол дорад нақши девор.

* * *

Ҷавони сахтрав дар роҳ бояд,
Ки бо пирони беқувват бипояд.
Чӣ неку гуфт дар пои шутур мӯр,
Ки, эй фарбеҳ, макун бар лоғарон зӯр.
Ба ҳоли неку бад розӣ шав, эй мард,
Ки натвон ахтари бадро накӯ кард.
Чу сагро бахт торик асту шабранг,
Ҳам аз хурдӣ зананадаш кӯдакон санг.

* * *

Бикӯш имрӯз, то гандум бипошӣ,
Ки фардо бар ҷаве қодир набошӣ.
Ту худ бифрист барги рафтан аз пеш,
Ки хешонро набошад ҷуз ғами хеш.

* * *

Эй худовандони тоқу тумтароқ,
Неъмати дунъё намеарзад фироқ.
Андак-андак хонумон оростан,
Пас ба як бор аз сараш бархостан.

ҲИКОЯТ

Ало, гар бахтманду ҳушьёрӣ,
Ба қавли ҳушмандон гӯш дорӣ.
Шунидам, к-асби султоне хато кард,
Бипайваст аз замин бар осмон гард.
Шаҳи мискин зи асб афтод беҳуш,
Чу пилаш сар намегардид бар дӯш.
Хирадмандон назар бисьёр карданд,
Зи дармонаш ба аҷз иқрор карданд.
Ҳакиме бозпечонид рӯяш,
Мафосил гарм кард аз ҳар ду сӯяш.
Дигар бор омадаш пӯён ба даргоҳ,
Ба бӯи он ки тамкинаш кунад шоҳ.
Шунидам, к-он мухолифтабъи бадхӯй
Зи бешармӣ бипечонид аз ӯ рӯй.
Ҳаким аз бахти бесомон барошуфт,
Бурун аз боргаҳ мерафту мегуфт:
«Сараш бартофтам, то офият ёфт,
Сар аз ман лоҷарам бадбахт бартофт.

Чу аз чоҳаш баровардию нашнохт,
Дигар воҷиб кунад дар чоҳаш андохт».
Ғуломеро гиёҳе доду фармуд,
Ки имшаб дар шабистонаш кунӣ дуд.
В-аз он ҷо кард азми рахт бастан,
Ки ҳикмат нест беҳурмат нишастан.
Шаҳаншаҳ бомдод аз хоб бархост,
На рӯй аз чап ҳаме гашташ, на аз рост.
Талаб карданд марди кордонро,
Куҷо бинӣ дигар барки ҷаҳонро.
Парешон аз ҷафо мегуфт ҳар дам,
Ки бад кардам, ки некӯӣ накардам.
Чу беҳ гаштӣ, табиб аз худ маёзор,
Ки беморӣ тавон будан дигар бор.
Чу борон рафт, боронӣ маяфкан,
Чу мева сер хӯрдӣ, шох машкан.
Чу хирман баргирифтӣ, гов мафрӯш,
Ки дунҳиммат кунад неъмат фаромӯш.
Манеҳ бар рӯшноӣ дил ба як бор,
Чароғ аз баҳри торикӣ нигаҳ дор.
Нашояд, к-одамӣ чун курраи хар
Чу сер ояд, нагардад гирди модар.
Вафодорӣ куну миннатшиносӣ,
Ки бадфарҷомӣ орад носипосӣ.
Ҷазои мардумӣ ҷуз мардумӣ нест,
Ҳар он к-ӯ ҳақ надонад, одамӣ нест.
Агар бинӣ, ки бадхӯӣ кунад ёр,
Ту хӯи неки хеш аз даст магзор.
Ало, то бар мизоҷу табъи омӣ,
Нагӯӣ тарки хайру некномӣ.
Ман ин рамзу мисол аз худ нагуфтам,
Дуре пеши ман оваранд, суфтам.
Зи хурдӣ то бад-ин ғоят, ки ҳастам,
Ҳадиси дигаре бар худ набастам.

Ҳакиме ин ҳикоят бар забон ронд,
Дареғ омад маро, маҳмил фурӯ монд.
Ба назм овардамаш, то дер монад,
Хирадманд офарин бар вай бихонад.
Ало, эй некрои нектадбир,
Ҷавонмарду ҷавонтабъу ҷаҳонгир!
Шунидам қиссаҳои дилфурӯзат,
Муборак бод солу моҳу рӯзат.
Надонистанд қадри фазлу роят
В-агарна сар ниҳодандӣ ба поят.
Ту некӯӣ куну дар Даҷла андоз,
Қи эзид дар биёбонат диҳад боз.
Бадӣ карданду некӣ бо тани хеш,
Ту некӯкор бошу бад маяндеш.
Қи Саъдӣ ҳар чӣ гӯяд, панд бошад,
Ҳариси панд давлатманд бошад.
Худоят носиру давлат муин бод,
Дуои некхоҳонат қарин бод!
Муроду кому бахтат ҳамнишин бод,
Турову ҳар кӣ гӯяд, инчунин бод!

* * *

Ҳар кӣ омад бари худой қабул,
Наканад ҳеҷаш аз худо машғул.
Юнус андар даҳони моҳӣ шуд,
Ҳамчунон мӯниси илоҳӣ шуд.

## ҚИТЪАОТ

Худовандест тадбири ҷаҳонро,
Барӣ аз шибҳу мислу ҷинсу ҳамто.
Агар рӯзе муродат барнаёрад,
Ҷазаъ суде надорад, сабр бояд.[1]

* * *

Ту он накардаӣ аз феъли хайр бо ману ғайр,
Ки дасти фазл кунад домани умед раҳо.
Ҷуз остонаи фазлат, ки мақсади умам аст,
Куҷост дар ҳама олам вусуқи аҳли бақо?
Матои хештанам дар назар ҳақир омад,
Ки партаве надиҳад пеши офтоб суҳо.
Ба самъи хоҷа расидаст гӯӣ ин маънӣ,
Ки гуфт:[2] Хайр-ал салавати ал-карим адаъоҳо.

* * *

Мабош ғарра ба гуфтори модеҳи таом,
Ки доми макр ниҳод[3] аз барои сайди насиб,
Амири золими ҷоҳил, ки хуни халқ хӯрад,
Чӣ гуна олиму одил шавад ба қавли хатиб.

---

[1] А — кун то. [2] А — Ин шеърро надорад. [3] А — ниҳанд.

* * *

Ба Сикандар на мулк монду на мол,
Ба Фаредун на тоҷ монду на тахт,
Пеш аз он кун ҳисоби худ, ки туро
Дигаре дар ҳисоб гирад сахт.[1]

* * *

Чу хештан натавонад, ки май хӯрад қозӣ,
Зарурат аст, ки бар дигарон бигирад сахт.
Қӣ гуфт, пирзан аз мева мекунад парҳез,
Дурӯғ гуфт, ки дасташ намерасад ба дарахт?[2]

* * *

Чунин ки ҳаст, намонад қарор давлату мулк,
Ки ҳар шаберо бе ихтилоф рӯзе ҳаст.
Чу даст дасти ту бошад, дароз чандон кун,
Ки даст дасти ту бошад, агар бигардад даст.

* * *

Илоҷи воқеа пеш аз вуқӯъ бояд кард,
Дареғ суд надорад, чу рафт кор аз даст.
Ба рӯзгори саломат силоҳи ҷанг бисоз
В-агарна сел чу бигрифт, сад нашояд баст.

* * *

Гар аҳли маърифатӣ, ҳар чӣ бингарӣ, хуб аст,
Ки ҳар чӣ дӯст кунад, ҳамчу дӯст маҳбуб аст.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — Ин шеърро надорад.

Қадом барги дарахт аст, агар назар дорӣ,
Ки сирри сунъи илоҳӣ бар ӯ на мактуб аст.[1]

* * *

Умеди халқ баровар, чунон ки битвонӣ,
Ба ҳукми он, ки туро ҳам умеди мағфират аст,
Ки гар зи пой дарой, бидонӣ ин маънӣ,
Ки дастгирии дармондагон чӣ маслиҳат аст?

* * *

Ҳаргиз пари товус касе гуфт, ки зишт аст,
Ё дев касе гуфт, ки ризвони биҳишт аст.
Некию бадӣ дар гуҳари халқ[2] сиришт аст
Аз нома нахонанд магар он чӣ[3] навишт аст.

* * *

Маркаб аз баҳри роҳате бошад,
Банда аз асби хеш дар ранҷ аст.
Гӯшт қатъан бар устухонаш нест,
Рост хоҳӣ, чу[4] асби шатранҷ аст.

* * *

Моҳро дид мурғи шабпара гуфт:
«Шоҳидат рӯю дилпазират хӯст.
В-ин ки халқ, офтоб хонандаш,[5]
Рост хоҳӣ, ба чашми ман на накӯст».
Гуфт: «Хомӯш кун, ки ман накунам
Душманӣ бо вай аз барои ту дӯст».

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — мард.
[3] А — ба ҷуз он ки. [4] А — гӯӣ, ки.
[5] А — хонандаш офтоб ҳаме.

* * *

Зарурат аст ба тавбих бо касе гуфтам,
Ки панди маслиҳатомӯзгор[1] бандаш нест.
Агар ба лутф ба сар меравад, ба қаҳр магӯй,[2]
Ки ҳар чӣ сар накашад, ҳоҷати камандаш нест.

* * *

Дар ҳудуди Рай яке девона буд,
Солу маҳ кардӣ ба кӯҳу дашт гашт.
Дар баҳору дай ба соле як-ду бор
Омадӣ дар қалби шаҳр аз тарфи дашт.
Гуфтӣ: эй онон, ки-тон омода буд.
Гоҳи қурбу бӯъди ин заррина ташт.
Тӯзию каттон ба гармо панҷу шаш
Қандузу қоқум ба сармо ҳафту ҳашт,
Гар шуморо бонавоӣ буд, чӣ шуд?
В-ар ки моро бенавоӣ буд, чӣ шуд?[3]

* * *

Маро аз баҳри диноре сано гуфт,
Ки бахтат бо саодат муқтарин бод.
Чу динораш надодам, лаънатам кард,
Ки шарм аз рӯи мардонат чу зан бод!
Биё, то ҳар ду бо ҳам[4] ҳеҷ гирем,
Дуову лаънаташ бар хештан бод!

* * *

Бар турбати дӯстони мозӣ
Бигзашт басе зи[5] бӯстон бод.

---

1 А — маслиҳатомезгор.
2 А — Ту гар балутф бароядͺ ба қаҳр ҳеҷ магӯй.
3 А — Ин шеърро надорад.
4 А — бар ҳам. 5 А — ба.

Гар бар сари хоки мо равад, низ[1]
Саҳл аст, бақои дӯстон бод!

* * *

Биё, бигӯй, ки Парвиз аз замона чӣ хӯрд?
Бирав, бипурс, ки Хусрав аз ин миёна чӣ бурд?
Гар ӯ гирифт хазоин, ба дигарон бигзошт
В-ар ин гирифт мамолик, ба дигарон биспурд.[2]

* * *

Дар ҷаҳон бо мардумон, донӣ, ки чун бояд гузошт
Он қадар умре, ки дорад мардуми озодмард,
Қ-остинҳо тар кунанд аз баҳри ӯ аз оби гарм,
Филмасал гар бигзарад бар доманаш аз боди сард.[3]

* * *

Мард дигар ҷавон нахоҳад буд,
Пирияш ҳам бақо нахоҳад кард.
Чун дарахти хазон, ки зард шавад,
Қошкӣ, ҳамчунин бимондӣ зард.[4]

* * *

Дев агар савмаадорӣ кунад андар малакут,
Ҳамчу иблис ҳамон тинати мозӣ дорад.
Нокас аст, он кӣ дурроаю дастор кас аст,
Дузд дузд аст в-агар[5] ҷомаи қозӣ дорад.

---

1 А — Гар лола зи дӯстон бурун шуд.
2 А — Ин шеърро надорад. 3 А — Ин шеърро надорад.
4 А — Ин шеърро надорад. 5 А — агар.

* * *

Тамаи хом, ки суде бикунам,
Суду сармоя ба якбор бибурд.
Ҳар дуо кард, ки бораш бибаранд,
Сел бигрифту хару бор бибурд.[1]

* * *

Ман ҳаргиз оби чоҳ надидам чунин мидод,
Бар як варақ навис, ки бар ҳафт бигзарад.
Не, не варақ чӣ бошад, кемухти гӯсфанд
Аз чарми гову аз сипари ҷуфт бигзарад.[2]

* * *

Мар туро чун ду кор пеш ояд,
Ки надонӣ кадом бояд кард.
Ҳар чӣ дар вай мазаннаи хатар аст,
Он-т бар худ ҳаром бояд кард.
В-он кӣ бе хавфу бе хатар бошад,
Ба ҳамонат қиём бояд кард.[3]

* * *

Рӯзӣ ба сараш набишта буданд,
Қ-ин давлату мансаб он наярзад.
Сисола тавонгарию фармон
Якрӯза ҳалоки ҷон наярзад.
Диди, ки чӣ кард айшу чун мурд?
Он оқибат он фалон наярзад.

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — Ин шеърро надорад.
3 А — Ин шеърро надорад.

Сад даври бақо, чунон ки дидӣ,
Мурдан ба зеҳи камон наярзад.[1]

* * *

Агар сад дафтари ширин бихонӣ,[2]
Гаронҷон лоиқи таҳсин набошад.
Мазоҳу ханда кори кӯдакон аст,
Чу риш омад, занах ширин набошад.

* * *

Ҳарифи умр ба сар бурда дар фусуқу фуҷур
Ба вақти марг пушаймон ҳаме хӯрад савганд,
Ки тавба кардаму дигар гунаҳ нахоҳам кард,
Ту худ дигар натавонӣ, ба риши хеш маханд.
Ҳар кӣ мақсуду муродаш хӯру хоб аст аз умр,
Ҳайавонест, ки болош ба инсон монад.
Ҳар чӣ дорӣ, бидеҳу давлати маънӣ биситон,
То чу ин неъмати зоҳир биравад, он монад.[3]

* * *

То сагонро вуҷуҳ пайдо нест,
Мушфиқу[4] меҳрубони якдигаранд.
Луқмае дар миёнашон андоз,
Ки тиҳигоҳи якдигар бидаранд.

* * *

Бад-ин илҳони довудӣ аҷаб нест,
Ки мурғони ҳаво ҳайрон бимонанд.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — бихонад.
[3] А — Ин шеърро надорад. [4] А — ошиқу.

Худой ин ҳофизони нохушовоз
Биёмурзад, агар сокин бихонанд.

* * *

Он кӣ дар ҳазрати бечуни ту қурбе дорад,
Гар ҷаҳоне ба ҳам ояд, ба баъидаш накунанд.
В-он кӣ дар номаи ӯ хомаи бадбахтии туст,
Гар ҳама халқ, бикӯшанд, саидаш накунанд.[1]

* * *

Доманолуда агар худ ҳама ҳикмат гӯяд,
Ба сухан гуфтани зебош бади он беҳ нашаванд
В-он ки покиза равад, гар бинишинад хомӯш,
Ҳама аз сирати зебош насиҳат шунаванд.[2]

* * *

Мутакаллиф ба нағма дар Қуръон
Ҳақ биёзурду халқро бирабуд.[3]
Он яке ҳусри он дигар бошад
Моя вақте зиёну вақте суд.[4]
Нохушовоз агар дароз кашад,
На худованду халқ аз ӯ хушнуд.

* * *

Мурғ ҷое, ки алаф бинаду чинад, гардад,
Марди соҳибназар он ҷо, ки вафо бинаду ҷуд.
Сифла, гӯ, рӯй магардон, ки агар Қорун аст,
Кас аз ӯ чашм надорад карами номаъҳуд.[5]

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — Ин шеърро надорад.
3 А — бизудуд. 4 А — Ин байтро надорад.
5 А — Ин шеърро надорад.

* * *

Ҳазор сол ба уммеди ту тавонам буд,
Агар мурод бирӯяд, ҳанӯз бошад зуд.
Агар мурод наёбам, маро умед бас аст,
На ҳар кӣ рафт, расиду на ҳар кӣ гуфт, шунуд.[1]

* * *

Нигар, то набинӣ зи зулми шаҳе,
Ки аз зулми ӯ синаҳо чок буд.
Азэро ки дидем, к-аз бад батар
Басе андар ин олами хок буд.
Чу шуд рӯз, ояд шаби тирарант,
Чу Ҷамшед бигзашт Заҳҳок буд.[2]

* * *

Рӯзи қолӣ фишондан аст имрӯз,
То ғубор аз миёни мо биравад.
Чун магас дар сарой гирд омад,
Хон набояд ниҳод, то биравад.
Ҳар кӣ нохонда ояд аз дари қавм,
Нек бошад, ки ношто биравад.[3]

* * *

Ҳар кӣ бинӣ, муроду роҳати хеш
Аз ҳама халқ бештар хоҳад.
В-он муяссар шавад ба кӯшишу ранҷ,
Ки қазо бахшаду қадар хоҳад.

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — Ин шеърро надорад.
3 А — Ин шеърро надорад.

Эй, ки мехоҳӣ аз нигорин ком,
Бо нигораш бигӯй, агар хоҳад:
Духтар андар шикам писар нашавад,
Гарчи бобо ҳаме писар хоҳад.
Тиз дар риши корвонсолор,
Гар бад-он деҳ равад, ки ҳар хоҳад.

* * *

Ё раб, ин номасияҳ карда бефоида умр,
Ҳамчунон аз карамат барнагирифтаст умед.
Гар ба зиндони ӯқубат бариям рӯзи шумор,
Ҷои он аст, ки маҳбус бимонам ҷовид.
Ҳар дарахте самаре дораду ҳар кас ҳунаре,
Мани бемояи бадбахт тиҳидаст чу бед.
Лекин аз машриқи алтофи илоҳӣ на аҷаб,
Ки чу шаб рӯз шавад, бар ҳама тобад хуршед.[1]
Мо киёнем, ки дар маърази ёрон[2] оем,
Мокиёнро чӣ маҳал дар назари бози сапед?

* * *

Ҳақиқат аст, ки дунъё сарои орият ист,
Зи баҳри ҳиштану пардохтан нафармояд.
Ман ин мақом на аз баҳри он бино кардам,
Ки панҷ рӯз бақо эътимодро шояд.
Хилофи аҳли замон, бехилоф, маълум аст,
Ки ҳеҷ навъ набахшад, ки боз нарбояд.
Бале, ба нияти он то чу рахт барбандам,
Ба ҷои ман дигаре ҳамчунин биёсояд.
Аз ин қадар нагурезад, ки мурғу моҳиро
Ба қадри хеш ҳақир ошьёнае бояд.

---

1 А — Ин байтро надорад.
2 А — мардон.

Сарой доми ҳумояст некбахтонро,
Бувад, ки дар ҳама умрат яке ба дом ояд.
Басо, касо, ки гараш дар ба рӯй бикшой,
Саодати абадӣ дар ба рӯй бикшояд.
Ҳалол нест, ки сурат кунанд бар девор,
Ки радди шаръ бувад, з-ӯ халал биафзояд.
Ҳамин насиҳати Саъдӣ ба оби зар бинвис,
Ки хонаро кас аз ин хубтар наёрояд.[1]

* * *

Сафинаи ҳикамиёту назму насри латиф,
Ки боргоҳи мулуку судурро шояд.
Ба садри[2] соҳиби соҳибқирон фиристодам,
Магар ба айни иноят қабул фармояд.
Раванда рафт, надонам, расид, ё нарасид?
Аз ин қиёс, ки оянда дер меояд.
Ба порсое аз ин ҳол машварат бурдам,
Магар зи хотири ман банди баста бикшояд.
Чӣ гуфт? Гуфт: «Надонӣ, ки хоҷа дарьёест,
На ҳар сафина зи дарьё дуруст бозояд».

* * *

Буд дар хотирам, ки якчанде
Гарчи ҳастам ба аслу дониш ҳур,
Ба хирад бо фаришта ҳампаҳлӯ,
Сухани назм, назми донаи дур(р)
То магар гардад аз аёдии ту
Тангам аз мурдареги мардум пур.
Чун набудем дархури хидмат,
Гуфт: «Афват, ки ассаломата мур.

---

[1] А — Ин шеърро надорад. [2] А — назди.

Бандагии дарат кунам чанде
Бе риё ҳамчу айбаку сунқур.
Тарк кардем хидмату хилъат,
На диёри араб, на шири шутур.[1]

* * *

Гар бишнавӣ насиҳати мардон ба гӯши дил,
Фардо умеду раҳмату афви худой дор.
Бишнав, ки аз саодати ҷовид бар хӯрӣ
В-ар нашнавӣ, ҳузуҳу фа ғуллуҳу, пой дор.[2]

* * *

Ҳар чӣ мекард бо заифон дузд,
Шаҳна дузд бозкард имрӯз.
Малах омад, ки бӯстон бихӯрад,
Бӯстонбон малах бихӯрд имрӯз.[3]

* * *

Подшоҳон посбононанд мар дарвешро,
Панди пирон талх бошад, бишнаву бадгӯ[4] мабош.
Чун каманд андохт дузду рахти мискине бибурд,
Посбони хуфта хоҳӣ бошу хоҳӣ, гӯ мабош.

* * *

Душманат худ мабошу гар бошад,
Дида бардӯхта ба тири хаданг.

---

1 А — Ин шеърро надорад. 2 А — Ин шеърро надорад.
3 А — Ин шеърро надорад.
4 А — бадхӯ.

Сари хасмат ба гурз кӯфта бод,
Беравон ӯфтода дар сафи ҷанг.
Хунӣ дандон-ш аз даҳан пуртоб
Чун аноре, ки бишканӣ ба ду санг.

* * *

Ба марги хоҷа фалон ҳеҷ кам нагашт ҷаҳон,
Ки қоим аст мақомаш, натиҷаи қобил.
Нагӯямат, ки дар ӯ дониш аст ё фазле,
Ки нест дар ҳама офоқ мисли ӯ фозил.
Умед ҳаст, ки ӯ низ чун падар мирад.
Ба некномию мақсуди ҳамгинон ҳосил.

* * *

Мардаке ғарқа буд дар Ҷайҳун,
Дар Самарқанд буд, пиндорам.
Бонг мекарду зор менолид,
Ки дареғо, кулоҳу дасторам.

* * *

Гар бидонистӣ, ки хоҳад мурд ногаҳ дар миён,
Ҷома чандин кай танидӣ пила гирди хештан.
Хуррам он, к-ӯ хӯрду бахшиду парешон карду рафт,
То чунин афсун надонӣ, даст бар афъӣ мазан.[1]

* * *

Писарони фалон се бадбахтанд,
Ки чаҳорум назод модарашон.

---

[1] А — Ин шеърро надорад.

Ин бад аст, он батар, ба ном эзид
В-он батартар, ки хок бар сарашон.[1]

* * *

Чу медонистӣ афтодан ба ночор,
Набоистӣ чунон боло нишастан.
Ба пои хеш рафтан беҳ набудӣ,
Қ-аз асб афтодану гардан шикастан.

* * *

То ту фармон набарӣ, халқ ба фармон наравапд,
Ҳаргизаш нек набошад бади некифармой.
Мулку давлатро тадбири бақо, донӣ, чист?
Қ-ӯ ба фармони ту бошад, ту ба фармони худой.[2]

* * *

Чунон зиндагонӣ кун, эй некрой,
Ба вақте ки иқбол додат худой,
Қи соянд аз баҳрат ангушти даст,
Гарат бар замин ояд ангушти пой.[3]

* * *

Умеди офият он гаҳ бувад мувофиқи ақл,
Қи набзро ба табиатшинос бинмой.
Бипурс, ҳар чӣ надонӣ, ки зулли пурсидан
Далели роҳи ту бошад ба иззи доной.[4]

---

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — Ин шеърро надорад.
[3] А — Ин шеърро надорад. [4] А — Ин шеърро надорад.

* * *

Табиберо, ҳикоят кард пире,
Ки мегардад сарам чун осиёе.
На гӯше монд фаҳмамро на ҳуше,
На дасте монд ҷаҳдамро на пое.
На дидан метавонам бе тааммул,
На рафтан метавонам бе асое.
Равони дардмандамро биёндеш,
Агар дастат диҳад тадбиру рое.
В-агар донӣ, ки чашмамро бисозад,
Бисоз аз баҳри чашмам тӯтиёе.
Надидам дар ҷаҳон чун хоки Шероз
В-аз ин нособтар обу ҳавое.
Гарам пои сафар будию рафтор,
Таҳаввул кардаме з-ин ҷо ба ҷое.
Ҳикоят баргирифт он пири фартут,
Зи ҷаври даври гетӣ моҷарое.
Табиби мӯҳтарам дармонду оҷиз
Зи дасташ то ба гардан дар балое.
Бигуфто: «Сабр кун бар дарди пирӣ,
Ки ҷуз маргаш намебинам давое».[1]

* * *

Наҷас ар пираҳани Шиблии маъруф бипӯшад,
Ҳама донанд, ки аз саг натавон шуст палидӣ,
Гург агар нест, гунаҳгор набошад ба ҳақиқат,
Ҷои он аст, ки гӯянд, ки Юсуф ту даридӣ.[2]

* * *

Хостам, то зуҳалӣ, гӯямат аз рӯи қиёс,
Боз гӯям, ки на, сад бор аз ӯ наҳстарӣ.

---

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — Ин шеърро надорад.

Малах аз тухми ту чизе натавонад, ки х̄урад.
Тарсам, аз гурснагӣ тухми малахро бих̄урӣ.

* * *

Домани ҷома, ки дар хори муғелон бигирифт,
Гар ту хоҳӣ, ки ба тундӣ бираҳонӣ, бидарӣ.
Ёри мағлуб, ки дар ҷанги бадандеш афтод
Ёрӣ он аст, ки нармӣ кунию лобагарӣ.
В-ар ба сахтию дуруштӣ паи ӯ хоҳӣ буд,
Ту аз он душмани хунхор ситамгортарӣ.
Қ-ӯ ҳанӯз аз тани мискин сари мӯе нозад,
Ту ба нодонию таъҷил сарашро бибарӣ.[1]

* * *

Ҳар куҷо хатти мушкилӣ бикашанд,
Ҷаҳд кун, то буруни хат бошӣ.
Чун ғалат бишнавӣ, шитоб макун,
То набояд, ки худ ғалат бошӣ.
Хомӯше мӯҳтарам ба кунҷи адаб
Беҳ, ки гӯяндаи сақат бошӣ.[2]

* * *

Мукофоти бадӣ кардан ҳалол аст,
Чу бе ҷурм аз касе озурда бошӣ.

---

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — Ин шеърро надорад.

Бадӣ бо ӯ раво бошад, валекин
Накӯӣ кун, ки бо худ карда бошӣ.[1]

* * *

Ёрони качова ғам надоранд,
Аз мунқатеъони корвонӣ.
Эй моҳи муҳаффа сар фуруд ор,
То ҳоли пиёдагон бидонӣ.[2]

---

[1] А — Ин шеърро надорад.
[2] А — Ин шеърро надорад.

## *РУБОИЁТ*

Ҳар соатам андарун бичӯшад хунро
В-огоҳӣ нест мардуми берунро.
Илло магар он кӣ рӯи Лайлӣ дидаст,
Донад, ки чӣ дард мекушад Маҷнунро.[1]

* * *

Ушшоқ, ба даргаҳат асиранд, биё,
Бадхӯии ту бар[2] ту нагиранд, биё,
Ҳар ҷавру ҷафо, ки кардай, маъзурӣ,
З-он пеш, ки узрат напазиранд, биё.

* * *

Эй чашми ту масти хобу сармасти шароб,
Соҳибназарон ташнаву васли ту сароб,
Монанди ту одамӣ дар ободу хароб
Бошад, ки дар оина тавон диду дар об.

* * *

Чун дил зи ҳавои дӯст натвон пардохт,
Дармон-ш таҳаммул асту сар пеш андохт,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — ба.

Ё тарки гули лаъл ҳаме бояд гуфт,
Ё бо алами хор ҳаме бояд сохт.[1]

* * *

Дил мераваду дида намешояд дӯхт,
Чун зӯҳд набошад, натавон завқ[2] фурӯхт,
Парвонаи мустамандро шамъ насӯхт,[3]
Он сӯхт, ки шамъро чунин меафрӯхт.

* * *

Рӯзе гуфтӣ, шабе кунам дилшодат
В-аз банди ғамони худ кунам озодат,
Дидӣ, ки аз он рӯз чӣ шабҳо бигузашт
В-аз гуфтаи худ ҳеҷ наёмад ёдат.

* * *

Сад бор бигуфтам ба ғуломони дарат,
То оина дигар нагузоранд барат,
Тарсам, ки бубинӣ рухи ҳамчун қамарат,
Қас бознаёяд дигар андар назарат.[4]

* * *

Он ёр, ки аҳди дӯстдорӣ бишикаст,
Мерафту манаш гирифта домон дар даст,
Мегуфт, дигарбора ба хобам бинӣ,
Пиндошт, ки баъд аз он маро хобе ҳаст.[5]

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — зарқ. [3] А — бисӯхт.
[4] А — Ин рубоиро надорад. [5] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Он кист, ки дил ниҳоду фориғ бинишаст,
Пиндошт, ки мӯҳлатеву таъхире ҳаст.
Гӯ, мех мазан, ки хайма мебояд канд,
Гӯ, рахт манеҳ, ки бор мебояд баст.[1]

* * *

Шабҳо гузарад, ки дида натвонам баст,
Мардум ҳама аз хобу ман аз фикри ту маст.
Бошад, ки ба дасти хеш хунам резӣ,
То ҷон бидиҳам домани мақсуд ба даст.[2]

* * *

Ҳушьёр саре буд зи савдои ту маст,
Хуш он ки зи рӯи ту дилаш рафт зи даст,[3]
Бе ту ҳама ҳеҷ нест дар мулки вуҷуд
В-ар ҳеҷ набошад, чу ту ҳастӣ, ҳама ҳаст.

* * *

Он кас, ки хатои хеш бинад, ки равост,
Тақрир макун савоб наздаш, ки хатост,
Он рӯй намоядаш, ки дар тинати ӯст,
Оинаи каҷ ҷамол нанмояд, рост.[4]

* * *

Гар заҳмати мардумони ин кӯй аз мост,
Ё ҷурми туруш будани он рӯй аз мост,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — То сар наравад домани уммед ба даст.
[4] А — Ин рубоиро надорад.

Фардо мутағаййир шавад он рӯи чу шир,
Мо низ бурун шавем чун мӯй аз мост.[1]

* * *

Ваҳ-ваҳ, ки қиёмат аст ин қомати рост,
Бо сарв набошад ин латофат, ки туроcт,
Шояд, ки ту дигар ба зиёрат биравӣ,
То мурда нагӯяд, ки қиёмат бархост.[2]

* * *

Сарв аз қадат андозаи боло бурдаст,
Баҳри даҳанат лӯълӯи лоло бурдаст,
Ҳар ҷо ки бунафшае бубинам, гӯям,
Мӯе зи сарат бод ба саҳро бурдаст.[3]

* * *

Имшаб, ки ҳузури ёри ҷонафрӯз аст,
Бахтам ба хилофи душманон пирӯз аст,
Гӯ, шамъ бимиру маҳ фурӯ шав, ки маро
Он шаб, ки ту дар канор бошӣ, рӯз аст.[4]

* * *

Он шаб, ки ту дар канори мой, рӯз аст
В-он рӯз, ки бо ту меравад, наврӯз аст,
Ди рафту ба интизори фардо манишин,
Дарьёб, ки ҳосили ҳаёт имрӯз аст.[5]

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад. 4 А — Ин рубоиро надорад.
5 А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Гӯянд, ҳавои фасли озор хуш аст,
Бӯи гулу бонги мурғи гулзор хуш аст,
Абрешими зеру нолаи зор хуш аст,
Эй бехабарон, ин ҳама бо ёр хуш аст.

* * *

Хезам, биравам, чу сабр номӯҳтамил аст,
Ҷон дар қадамаш кунам,[1] ки ороми дил аст,
В-иқрор кунам баробари душману дӯст,
Қ-он кас, ки маро бикушт, аз ман биҳил аст.

* * *

Он моҳ, ки гуфтӣ, малаки раҳмон аст,
Ин бор агараш[2] нигаҳ кунӣ, шайтон аст,
Рӯе, ки чу оташ ба зимистон хуш буд,
Имрӯз чу пӯстин ба тобистон аст.

* * *

Он суствафо, ки ёри дилсахти ман аст,
Шамъи дигарону оташи рахти ман аст,
Эй бо ҳама кас ба сулҳу бо мо ба хилоф,
Ҷурм аз ту набошад, гунаҳ аз бахти ман аст.[3]

* * *

Азбаски биёзурд дили душману дӯст,
Гӯӣ ба гуноҳ масх кардандаш пӯст,

---

[1] А — Ё дил ба касе диҳам. [2] А — гараш.
[3] А — Ин рубоиро надорад.

Вақте ғами ӯ бар ҳама дилҳо будӣ,
Акнун ҳама ғамҳои ҷаҳон бар дили ӯст.

* * *

Эй дар дили ман рафта чу хун дар рагу пӯст,
Ҳар ч-он ба сар оядам, зи дасти ту накӯст,
Эй мурғи саҳар, ту субҳ бархостаӣ,
Мо худ ҳама шаб нахуфтаем аз ғами дӯст.

* * *

Чун ҳоли бадам дар назари дӯст накӯст,
Душман зи ҷафо, гӯ, зи танам баркан пӯст,
Чун душмани бераҳм фиристодаи ӯст,
Бадаҳдам, агар надорам ин душман дӯст.[1]

* * *

Ғозӣ зи паи шаҳодат андар таку пӯст
В-онро, ки ғами ту кушт, фозилтар аз ӯст.
Фардои қиёмат ин бад-он кай монад,
Қ-он куштаи душман асту ин куштаи дӯст?[2]

* * *

Гар дил ба касе диҳанд, боре ба ту дӯст,
Қ-ат хӯй хушу бӯй хушу рӯй накӯст,
Аз ҳар кӣ вуҷуд, сабр битвонам кард,
Илло зи вуҷудат, ки вуҷудам ҳама ӯст.[3]

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Гар захм хӯрам зи дасти чун марҳами дӯст,
Ё мағз бароядам чу бодом аз пӯст,
Ғайрат нагузорадам, ки нолам ба касе,
То халқ надонанд, ки манзури ман ӯст.[1]

* * *

Гар худ зи ибодат устухонӣ дар пӯст,
Зишт аст, гар эътиқод бандӣ, ки накӯст,
Гар бар сари паймон биравад толиби дӯст,
Ҳаққо, ки ҳанӯз миннати дӯст бар ӯст.[2]

* * *

Гӯянд, раҳо кунаш, ки ёре бадхӯст,
Хубиш наярзад ба дуруштӣ, ки дар ӯст,
Биллаҳ, бигузоред миёни мани дӯст,
Неку баду ранҷу роҳат аз дӯст накӯст.

* * *

То як сари мӯе аз ту ҳастӣ боқист,
Андешаи кори бутпарастӣ боқист,
Гуфтӣ, бути пиндор шикастам, растам,
Он бут, ки зи пиндор парастӣ, боқист.[3]

* * *

Шаб нест, ки чашмам орзуманди ту нест
В-ин ҷони ба лаб расида дар банди ту нест,

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад.

Гар ту дигаре ба ҷои ман бигзинӣ,
Ман аҳди ту нашканам, ки монанди ту нест.[1]

* * *

Болои қазои рафта фармоне нест,
Чун дарди аҷал гирифт, дармоне нест,
Имрӯз, ки аҳди туст, некӯӣ кун,
Қ-ин деҳ ҳама вақт аз они деҳқоне нест.

* * *

Бо дӯст чунон ки ӯст, мебояд дошт,
Хуноба даруни пӯст мебояд дошт,
Душман, ки наметавонамаш дид ба чашм,
Аз баҳри дили ту дӯст мебояд дошт.[2]

* * *

Бигзашту чӣ гӯям, ки чӣ бар ман бигузашт,
Селоби муҳаббатам зи доман бигузашт,
Дасте ба дилам фурӯ кун, эй ёри азиз,
То тир бубинӣ, ки зи ҷавшан бигузашт.[3]

* * *

Моҳии умеди умрам аз шаст бирафт,
Бефоида умрам чу шаби маст бирафт,
Умре, ки аз ӯ даме ба ҷоне арзад,
Афсӯс, ки ройгонам аз даст бирафт.[4]

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Додор, ки бар мо дари қисмат бикушод,
Буньёди ҷаҳон, чунон ки боист, ниҳод,
Онро, ки надод, аз сабабе холӣ нест,
Донист, ки сар ба хар намебояд дод.[1]

* * *

Рӯи ту ба фол дорам, эй ҳурнажод,
Зеро ки бад-ӯ бӯса ҳаме натвон дод,
Фархунда касе, ки фол гирад зи рухат,
То лоҷарам аз меҳнату ғам бошад шод.[2]

* * *

На ҳар кӣ замона кори ӯ дарбандад,
Фарьёду ҷазаъ бар осмон пайвандад,
Бисьёр касо, ки андарунаш чун раъд
Меноладу чун барқ лабаш механдад.

* * *

Ту ҳар чӣ бипӯшӣ, ба ту зебо гардад,
Гар хом бувад, атласу дебо гардад,
Мандеш, ки ҳар кӣ як назар рӯи ту дид,
Дигар ҳама умр аз ту шикебо гардад.[3]

* * *

Наврӯз, ки сел дар камар мегардад,
Санг аз сари кӯҳсор дармегардад,

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — аз бахт бибошад дилшод.
3 А — Ин рубоиро надорад.

Аз чашмаи чашми мо бирафт ин ҳама сел,
Гӯӣ, ки дили ту сахттар мегардад.

* * *

Қас аҳди вафо, чунон ки парвонаи хурд,
Бо дӯст ба поён, нашунидем, ки бурд,
Миқроз ба душманӣ сараш бармедошт,
Парвона ба дӯстияш дар по мемурд.[1]

* * *

Эй қадрбаланд, осмон пеши ту хурд,
Гӯӣ зафар, аз ҳар кӣ ҷаҳон, хоҳӣ бурд,
Душман чӣ кажӣ кунад, ки хунаш резӣ,
Аз чашми инояташ бияндоз, ки «мурд».[2]

* * *

Шоҳо, суми асбат осмон месипарад,
Аз қайди ҳасуду чашми бад ғам нахурад,
Лекин ту ҷаҳони фазлу ҷуду ҳунарӣ,
Асбе натавонад, ки ҷаҳоне бубарад.[3]

* * *

Золим дилу дасту мулку нерӯ бубарад,
Одил зи замона номи некӯ бубарад,
Гар тақвияти мулк барӣ, мулк барӣ
В-ар ту накунӣ, ҳар кӣ кунад, ӯ бубарад.[4]

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Дасторчае, к-он бути дилбар дорад,
Гар бӯе аз он боди сабо бардорад,
Бар мурдаи садсола агар баргузарад,
Дарҳол зи хоки тира сар бардорад.[1]

* * *

Гар бод зи гул ҳусни шабобаш бибарад,
Булбул на ҳарифест, ки хобаш бибарад,
Гул вақти расидан оби аттор бибурд,
Аттор ба вақти рафтан обаш бибарад.[2]

* * *

Қас нест, ки ғам аз дили мо донад бурд,
Ё чораи кори ишқ битвонад бурд,
Гуфтам, ки ба шӯхӣ бибарад даст аз мо,
З-ин даст, ки ӯ пиёда медонад, бурд.[3]

* * *

Ҳар вақт, ки бар ман он писар мегузарад,
Донӣ, ки зи шавқам чӣ ба сар мегузарад?
Гӯ, ҳар сухани талх, ки хоҳӣ, фармой,
Охир, ба даҳони чун шакар мегузарад?[4]

* * *

Холе, ки маро, оҷизу мӯҳтол бикард,
Хатте бирасиду дафъи он хол бикард,

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

Холи сияҳаш буд, ки хунам мерехт,
Риш омаду рӯяш ҳама чун хол бикард.[1]

* * *

Чун бахт ба тадбир накӯ натвон кард,
Бефоида саъю гуфтугӯ натвон кард,
Гуфтам, биравам, сабр кунам якчанде,
Ҳам сабр бар ӯ, ки сабр аз ӯ натвон кард.[2]

* * *

Шамъ арчи ба гирья ҷонгудозӣ мекард,
Гирья зада хандаи маҷозӣ мекард,
Он шӯх сарашро бибуриданду ҳанӯз
Истода бад-ӯ забондарозӣ мекард.[3]

* * *

Эй бод, чу азми он замин хоҳӣ кард,
Рух дар рухи ёри нозанин хоҳӣ кард,
Аз мо-ш басе дуову хидмат бирасон,
Гӯ, ёд зи дӯстон чунин хоҳӣ кард?

* * *

Аз май тараб афзояду мардӣ хезад
В-аз табъи гиё хушкию сардӣ хезад,
Дар бодаи сурх печу[4] дар рӯи сапед,
Аз хӯрдани сабза рӯйзардӣ хезад.

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад. 4 А — кӯшид.

* * *

Он дӯст, ки ороми дили мо бошад,
Гӯянд, ки зишт аст, биҳил, то бошад,
Шояд, ки ба чашми кас на зебо бошад,
То боре аз они мани танҳо бошад.

* * *

Онро, ки ҷамоли моҳпайкар бошад,
Дар ҳар чӣ нигаҳ кунад мунаввар бошад,
Оина ба дасти ҳар кӣ нанмояд нур,[1]
Аз талъати бесафои[2] ӯ дарбошад.

* * *

Онро, ки назар ба сӯи ҳар кас бошад,
Дар дидаи соҳибназарон хас бошад,
Қозӣ ба ду шоҳид ар диҳад фатвии шаръ,
Дар мазҳаби ишқ шоҳиде бас бошад.

* * *

Ҳар сарв, ки дар бисоти олам бошад,
Шояд, ки ба пеши қоматаш хам бошад,
Аз сарви баланд ҳаргиз ин чашм мадор,
Болои дарозро хирад кам бошад.

* * *

Гар дасти ту дар хуни равонам бошад,
Мандеш, ки он дам ғами ҷонам бошад,

---

[1] А — худ. [2] А — носафой.

Гўям, чӣ гуноҳ аз мани мискин омад,
Қ-ӯ хаста шуд аз ман, ғами онам бошад.[1]

* * *

Бечора касе, ки бар ту мафтун бошад,
Дур аз ту гараш дилест, пурхун бошад,
Он, к-аш нафасе қарор бе рӯи ту нест,
Андеш, ки бе ту муддате чун бошад.[2]

* * *

Оҳубараро, ки шер дар пай бошад,
Бечора чӣ эътимод бар вай бошад,
Ин милҳ дар об чанд битвонад буд?
В-ин барф дар офтоб то кай бошад?[3]

* * *

Моро ба чӣ рӯй аз ту сабурӣ бошад?
Ё тоқати дӯстию дурӣ бошад?
Чое, ки дарахти гули сурӣ бошад,
Чӯшидани булбулон зарурӣ бошад.[4]

* * *

Машнав, ки маро аз ту сабурӣ бошад,
Ё тоқати дӯстию дурӣ бошад?
Лекин чӣ кунам, гар накунам сабру шикеб,
Хурсандии ошиқон зарурӣ бошад.

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад. 4 А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Он дӯст, ки ороми дили мо бошад,
Гӯянд, ки зишт аст, биҳил, то бошад,
Шояд, ки ба чашми кас на зебо бошад,
То боре аз они мани танҳо бошад.

* * *

Онро, ки ҷамоли моҳпайкар бошад,
Дар ҳар чӣ нигаҳ кунад мунаввар бошад,
Оина ба дасти ҳар кӣ нанмояд нур,[1]
Аз талъати бесафои[2] ӯ дарбошад.

* * *

Онро, ки назар ба сӯи ҳар кас бошад,
Дар дидаи соҳибназарон хас бошад,
Қозӣ ба ду шоҳид ар диҳад фатвии шаръ,
Дар мазҳаби ишқ шоҳиде бас бошад.

* * *

Ҳар сарв, ки дар бисоти олам бошад,
Шояд, ки ба пеши қоматаш хам бошад,
Аз сарви баланд ҳаргиз ин чашм мадор,
Болои дарозро хирад кам бошад.

* * *

Гар дасти ту дар хуни равонам бошад,
Мандеш, ки он дам ғами ҷонам бошад,

---

[1] А — худ. [2] А — носафой.

Гӯям, чӣ гуноҳ аз мани мискин омад,
Қ-ӯ хаста шуд аз ман, ғами онам бошад.[1]

* * *

Бечора касе, ки бар ту мафтун бошад,
Дур аз ту гараш дилест, пурхун бошад,
Он, к-аш нафасе қарор бе рӯи ту нест,
Андеш, ки бе ту муддате чун бошад.[2]

* * *

Оҳубараро, ки шер дар пай бошад,
Бечора чӣ эътимод бар вай бошад,
Ин милҳ дар об чанд битвонад буд?
В-ин барф дар офтоб то кай бошад?[3]

* * *

Моро ба чӣ рӯй аз ту сабурӣ бошад?
Ё тоқати дӯстию дурӣ бошад?
Чое, ки дарахти гули сурӣ бошад,
Ҷӯшидани булбулон зарурӣ бошад.[4]

* * *

Машнав, ки маро аз ту сабурӣ бошад,
Ё тоқати дӯстию дурӣ бошад?
Лекин чӣ кунам, гар накунам сабру шикеб,
Хурсандии ошиқон зарурӣ бошад.

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Ҳар давлату мукнат, ки қазо мебахшад,
Дар ваҳм наёяд, ки чаро мебахшад?
Бахшанда на аз кисаи мо мебахшад,
Мулк они худост, то киро мебахшад?[1]

* * *

Он холи ҳасан, ки дидаме, холӣ шуд
В-он лӯъбати бечамол чаммолӣ шуд,
Чоли занахаш, ки чон дар ӯ меёсуд,
То риш баровард, сияҳ чолӣ шуд.[2]

* * *

Донӣ, ки чаро бар даҳанам роз омад,
Мурғи дилаш аз дарун ба парвоз омад,
Аз ман на ачаб, ки оҳани рӯинтан
Аз ёр чафо диду ба овоз омад.[3]

* * *

Рӯзе назараш бар мани дарвеш омад,
Дидам, ки муаллими бадандеш омад,
Нагзошт, ки офтоб бар ман тобад,
Он соягарон чу абр дар пеш омад.

* * *

Гуфтам шаби васлу рӯзи таътил омад,
К-он шӯх давон-давон ба таъчил омад,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад.

Гуфтам, ки намениҳӣ рухе бар рухи ман,
Гуфто: бирав, аблаҳӣ макун, пил омад.[1]

* * *

Вакти гулу рӯзи шодмонӣ омад,
Он шуд, ки бари мо натавонӣ омад,
Рафт он, ки дилат ба меҳри мо гарм набуд,
Сармо шуду вакти меҳрубонӣ омад.[2]

* * *

Дар чашми ман омад он сиҳи сарви баланд,
Бирбуд дилам зи дасту дар пой афканд,
Ин дидаи шӯх мебарад дил ба каманд,
Хоҳӣ, ки ба кас дил надиҳӣ, дида бубанд.[3]

* * *

Дар хирқаи тавба омадам рӯзе чанд,
Чашмам ба даҳони воизу гӯш ба панд,
Ногоҳ бидидам он сиҳӣ сарви баланд
В-аз[4] ёд бирафтам сухани донишманд.

* * *

Гӯянд, марав дар паи он сарви баланд,
Ангуштнамои халқ будан то чанд?
Бефоида пандам мадеҳ, эй донишманд,
Ман чун наравам, ки мебарандам ба каманд.[5]

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — аз 5. А.
[5] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Қас бо ту аду муҳорибат натвонад,
Зеро ки гирифтори камандат монад,
На дил диҳадаш, ки бо ту шамшер занад,
На сабр, ки рӯи аз ту барнагардонад.

* * *

Мардон ҳама умр пора бардӯхтаанд,
Қуте ба ҳазор ҳила андӯхтаанд,
Фардои қиёмат ба гуноҳ эшонро
Шояд,[1] ки насӯзанд, ки худ сӯхтаанд.

* * *

Анқо бишуду фарри ҳумоиш бимонд,
Зебандаи тахти подшоҳиш бимонд,
Гар маҳ бигирифт, субҳи содиқ бидамид
В-ар шамъ бирафт, равшаноиш бимонд.[2]

* * *

Онон, ки парирӯю шакаргуфторанд,
Ҳайф аст, ки рӯи хуб пинҳон доранд,
Филҷумла никоб низ бефоида нест,
То зишт бипӯшанду накӯ бигзоранд.

* * *

Он[3] кӯдаки лашкарӣ, ки лашкар шиканад[4]
Доим[5] дили мо чу қалби кофар шиканад,[6]

---

[1] А — бошад. [2] А — Ин рубоиро надорад. [3] А — Эй.
[4] А — шиканӣ. [5] А — То кай. [6] А — шиканӣ.

Маҳбуб,[1] ки тозиёна дар[2] сар шиканад,[3]
Беҳ з-он ки бубинаду[4] инон баршиканад.[5]

* * *

Фарзона ризои нафси раъно накунад,
То хира нагардаду таманно накунад,
Ибриқ агар об то ба гардан накунӣ,
Берун шудан аз лӯла тақозо накунад.[6]

* * *

Қас айби назар бохтани мо накунад,
Зеро ки назар доии танҳо накунад.
Бекор баҳимаеву кажтабъ касе,
Қ-ӯ фарқ миёни зишту зебо накунад.[7]

* * *

Маҷнун агар эҳтимоли Лайлӣ накунад,
Шояд, ки ба сидқ ишқ даъвӣ накунад.
Дар мазҳаби ишқ ҳар кӣ ҳоле дорад,
Рӯи дил аз ӯ, ба ҳар кӣ дуньӣ, накунад.[8]

* * *

Он дард надорам, ки табибон донанд,
Дардест муҳаббат, ки ҳабибон донанд,
Моро ғами рӯи ошное куштаст,
Ин ҳол набояд, ки ғарибон донанд.[9]

---

[1] А — Онро. [2] А — бар. [3] А — шиканӣ. [4] А — бубиниву.
[5] А — баршиканӣ. [6] А — Ин рубоиро надорад.
[7] А — Ин рубоиро надорад. [8] А — Ин рубоиро надорад. [9] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Мардон на биҳишту рангу бӯ мехоҳанд,
Ё мӯи[1] хушу рӯи накӯ мехоҳанд.
Ёре доранд, мислу монандаш нест,
Дар дуньиву охират ҳам ӯ мехоҳанд.

* * *

Ҳарчанд ки айбам аз қафо мегӯянд,
Дашному дурӯғу носазо мегӯянд,
Натвон ба ҳадиси душман аз дӯст бурид,
Донӣ чӣ? Раҳо кунем, то мегӯянд.[2]

* * *

Он гул, ки ҳанӯз нав ба даст омада буд,
Нашкуфта тамом боди қаҳраш бирабуд,
Бечора басе умед дар хотир дошт,
Уммеди дарозу умри кӯтоҳ чӣ суд?[3]

* * *

Афсӯс бар он дил, ки самоъаш нарабуд,
Санг асту ҳадиси ишқ бо санг чӣ суд?
Бегонаи ишқро ҳаром аст самоъ,
Зеро ки наёяд ба ҷуз аз сӯхта дуд.[4]

* * *

Бо дӯст ба гармоба-дарам хилват буд
В-он рӯи гулинаш гили ҳаммом олуд.

---

[1] А — бӯи. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

Гуфто: дигар ин рӯй касе дорад дӯст?
Гуфтам: ба гил офтоб натвон андуд.[1]

* * *

Бо гул, ба масал, чу хор мебояд буд,
Бо душман дӯствор мебояд буд,
Хоҳӣ, ки сухан зи парда берун наравад,
Дар пардаи рӯзгор мебояд буд.

* * *

Ҷое, ки дарахти ишқ пурбор бувад,
Дур дар назару гуҳар дар анбор бувад,
Он ҷо ҳама кас ёри вафодор бувад,
Ёр он бошад, ки дар бало ёр бувад.[2]

* * *

Ман дӯш қазо ёру қадар пуштам буд,
Норинҷи занахдони ту дар муштам буд,
Дидам, ки ҳаме газам лаби ширинаш,
Бедор чу гаштам, сари ангуштам буд.[3]

* * *

Доди тараб аз умр бидеҳ, то биравад,
То Моҳ барояду Сурайё биравад,
В-ар хоб гарон шавад, бихусбем ба субҳ,
Чандон, ки намози чошт аз мо биравад.[4]

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад. 4 А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Савдои ту аз сарам[1] бадар менаравад,
Нақшат зи баробари назар менаравад,
Афсӯс, ки дар пои ту, эй сарви равон,
Сар меравад-у бе ту ба сар менаравад.

* * *

Ман гар сагаке з-они ту бошам, чӣ шавад?
Хоре зи гулистони ту бошам, чӣ шавад?
Шерони ҷаҳон рӯбаҳи даргоҳи туанд,
Гар ман саги дарбони ту бошам, чӣ шавад?[2]

* * *

Чун сурати хештан дар оина бидид
В-он кому даҳону лабу дандон лабид,[3]
Мегуфт, чунон ки метавонист шунид,
«Бас ҷон ба лаб омад, ки бад-ин лаб нарасид».

* * *

Гар тири ҷафои душманон меояд,
Дил танг макун, ки дӯст мефармояд,
Бар ёри залил ҳар маломат, к-ояд,
Чун ёри азиз меписандад, шояд.[4]

* * *

Ман чокари онам, ки диле бирбояд,
Ё дил ба касе диҳад, ки ҷон осояд,

---

[1] А — туам зи сар. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — лазид. [4] А — Ин рубоиро надорад.

Он кас, ки на ошиқу на маъшуқи касест,
Дар мулки худой, агар набошад, шояд.

* * *

Ин риши ту сахт зуд[1] бармеояд,
Гарчи на мурод буд, бармеояд.
Бар оташи рухсори ту дилҳои кабоб
Азбаски бисӯхт, дуд бармеояд.

* * *

Имшаб на баёзи рӯз бармеояд,
На нолаи мурғони саҳар меояд.
Бедор ҳама шабу назар бар сари кӯҳ,
То субҳ кай аз санг бадар меояд.[2]

* * *

Ҳарчанд ки ҳаст олам аз хубон пур,
Шерозию козрунию даштию Лур,
Мавлои ман аст он арабизодаи ҳур,
Қ-охир ба даҳони ҳулв мегӯяд: мур![3]

* * *

Бӯстони рухи ту гулситон орад бор,
Васли ту ҳаёти ҷовидон орад бор,
Бар хок фикан қатрае аз оби ду лаъл,
То буму бари замона ҷон орад бор.[4]

---

[1] А — дер. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Аз ҳар чӣ кунӣ, марҳами реш авлотар,
Дилдории халқ ҳар чӣ беш авлотар,
Эй дӯст, ба дасти душманонам масупор,
Гар мекушиям, ба дасти хеш авлотар.[1]

* * *

Аз даст мадеҳ тариқи эҳсони падар,
То бар бихурӣ зи мулку фармони падар,
Ҷони падарат аз он ҷаҳон мегӯяд,
Зинҳор, хилофи ман макун, ҷони падар.[2]

* * *

Гар одамии бодаи гулранг бихӯр,
Бар нолаи нюю нағмаи чанг бихӯр,
Гар банг хурӣ, чу санг монӣ бар ҷой,
Якбора чу банг мехӯрӣ, санг бихӯр.[3]

* * *

Чу хайли ту сад бошаду хасми ту ҳазор,
Худро ба ҳалок месупорӣ, ҳуш дор,
То битавонӣ, баровар аз хасм димор,
Чун ҷанг надонӣ, оштӣ айб мадор.[4]

* * *

Эй дасти ҷафои ту чу зулфи ту дароз,
В-эй бесабабе гирифта пой аз ман боз,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

Эй даст з-остин бурун карда ба аҳд
В-имрӯз кашида пой дар домани ноз.[1]

* * *

То сар накунам дар сарат, эй мояи ноз,
Кӯтаҳ накунам зи доманат дасти ниёз,
Ҳарчанд ки роҳам ба ту дур асту дароз,
Дар роҳ бимираму нагардам зи ту боз.[2]

* * *

Номардам, агар занам сар аз меҳри ту боз,
Хоҳӣ бикушам ба ҳаҷру хоҳӣ бинавоз,
В-ар бигурезам зи дастат, эй мояи ноз,
Ҳар ҷо ки равам, пеши ту меоям боз.[3]

* * *

Эй моҳи шабафрӯзи шабистонафрӯз,
Хуррам тани он, ки бо ту бошад шабу рӯз,
Ту худ ба камоли хилқат оростаӣ,
Пироя макан, арақ мазан, уд масӯз.[4]

* * *

Ё рӯй ба кунҷи хилват овар шабу рӯз,
Ё оташи ишқ баркуну хона бисӯз,
Мастурию ошиқӣ ба ҳам н-ояд рост,
Гар парда нахоҳӣ, ки дарад, дида бидӯз.[5]

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад.
4 А — Ин рубоиро надорад. 5 А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Рӯе, ки нахостам, бубинад[1] ҳама кас,
Илло шабу рӯз пеши[2] ман бошаду бас,
Пайваст ба дигарону аз ман бибурид,
Ё раб, ту[3] ба фарьёди мани мискин рас.

* * *

Гар бехабарону айбгӯён аз пас
Мансуб кунанд ба ҳавою ба ҳавас,
Охир на гуноҳест, ки ман кардаму бас,
Манзури малеҳ дӯст дорад ҳама кас.[4]

* * *

Мунъим, ки ба айш меравад рӯзу шабаш,
Нолидани дарвеш надонад сабабаш,
Бас об, ки меравад ба Ҷайҳуну Фурот,
Дар бодия ташнагон ба ҷон дар талабаш.

* * *

Нунест, кашида орази мавзунаш
В-он холи муанбар нуқате бар нунаш,
Не худ даҳанаш, чаро бигӯям нуқатест,
Хат доирае кашида пиромунаш.[5]

* * *

Гӯянд маро, савобраъён бинию ош,
Чун даст намерасад, ба хурсандӣ кӯш,

---

[1] А — кӣ бинад. [2] А — ёрӣ. [3] А — ки.
[4] А — Ин рубоиро надорад. [5] А — Ин рубоиро надорад.

Сабр аз мутааззир чӣ кунам, гар накунам,
Гар хоҳаму гар нахоҳам аз нармаи гӯш.[1]

* * *

Бӯи бағалат меравад аз Порс ба Қеш,
Ҳамсоя ба ҷон омаду бегонаю хеш,
В-устоди туро аз бағали гандаи хеш
Бӯи ту чу мушку заъфарон бошад пеш.[2]

* * *

Ҳамсоя, ки майли табъ бинӣ хӯяш,
Фирдавси барин бувад саро дар кӯяш,
В-онро, ки нахоҳӣ, ки бубинӣ рӯяш,
Дӯзах бошад биҳишт дар паҳлӯяш.

* * *

Ё ҳамчу ҳумой бар ман афкан пари хеш,
То бандагият кунам ба ҷону сари хеш,
В-ар лоиқи хидматам надонӣ бари хеш,
То ман сари хеш гираму кишвари хеш.[3]

* * *

Эй бе ту фарохои ҷаҳон моро[4] танг,
Моро ба ту фахр асту туро аз мо нанг,
Мо бо ту ба сулҳему туро бо мо ҷанг,
Охир, ту нагӯӣ,[5] ки дил аст ин[6] ё санг?

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад. [3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — бар мо. [5] А — бинагӯӣ. [6] А — Он.

* * *

Гар даст диҳад давлати айёми висол
В-ар сар бираввад дар сари савдои муҳол,
Як бўса бар ин нимаи холе диҳамаш
Аз рўяшу як бўса бар он нимаи хол.[1]

* * *

Худро ба мақоми шер медонистам,
Чун хасм омад, ба рўбаҳе монастам,
Гуфтам, ману сабр агар бувад рўзи фироқ
Чун воқеа афтод, бинатвонистам.[2]

* * *

То[3] дил зи муроотни ҷаҳон баркандам,
Сад неъмати ў ба мунтаҳо бипсандам,[4]
Ҳарчанд ки нав омадаам бар сари завқ,[5]
Бар кўҳна ҷаҳон чун гули нав механдам.

* * *

Хуршедрухо, ман ба каманди ту-дарам,
Борат бикашам ба ҷону ҷаврат бибарам,
Гар симу зарам хоҳию гар[6] ҷону сарам,
Худро бифурўшаму муродат бихарам.

* * *

Ҳар сарвқаде, ки бигзарад дар назарам,
Дар ҳайъати ў хира бимонад басарам,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — мо. [4] А — неъматро ба миннате напсандам.
[5] А — баромадем аз дили махд. [6] А — в-ар.

Чун чашм надорам,[1] ки ҷавон гардам боз,
Охир кам аз он, ки дар ҷавонон нагирам.

* * *

Шабҳои дароз бештар бедорам,
Наздики саҳар рӯй ба болин орам,
Мепиндорам, ки дида бе дидани дӯст
Дар хоб равад, хаёл мепиндорам.

* * *

Аз ҷумлаи бандагон манаш бандатарам
В-аз чашми худовандияш афкандатарам,
Бо ин ҳама дил барнатавон, дошт, ки дӯст
Чандон ки маро беш кушод, зиндатарам.[2]

* * *

Хезам, ки намонд беш аз ин тадбирам
Хасм ар[3] ҳама шамшер занад ё тирам,
Гар даст диҳад,[4] ки остинаш гирам
Варна биравам бар остонаш мирам.

* * *

Гар бар реги ҷон зи шастат ояд тирам,
Чӣ хуштар, аз он ки пеши дастат мирам,

---

1 А — менатавонам. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — В-ар худ. 4 А — расад.

Дил[1] бо ту хусумат орзӯ мекунадам,
То сулҳ кунему дар канорат гирам.

* * *

Он дӯст, ки диданаш биёрояд чашм,
Бе диданаш аз дида[2] наёсояд чашм,
Моро зи барои диданаш бояд чашм
В-ар дӯст набинад,[3] ба чӣ кор ояд чашм?

* * *

Он рафта кӣ буд? Дил бад-ӯ машғулам
В-афканда ба шамшери ҷафо мақтулам,
Боз омаду он равнақи поринаш нест,
Хат хештан оварад, ки ман маъзулам.[4]

* * *

Мандеш, ки сустаҳду бадпаймонам
В-аз дӯстиат қарор гирад ҷонам,
Ҳарчанд ба хат ҷамол мансух шавад,[5]
Ман хатти ту ҳамчунон занах мехонам.

* * *

Ман бандаи болои ту шамшодтанам,
Фарҳоди ту шириндаҳану хушсуханам,
Чашмам ба даҳони тусту гӯшам ба сухан[6]
В-аз ишқи лабат фаҳми сухан менакунам.

---

1 А — Ман. 2 А — гирья. 3 А — набиний.
4 А — Ин рубоиро надорад.
5 А — Ман васли ту ҳамчунон ба ҷон меҷӯям.
6 А — ҳадис.

* * *

Ҳар гаҳ ки назар бар гули рӯят фиканам,
Хоҳам, ки чу наргис мижа бар ҳам назанам,
В-ар бе ту миёни арғувону суманам,
Биншинаму чун бунафша сар барнакунам.[1]

* * *

Ороми дили хеш наҷӯям, чӣ кунам?
В-андар талабаш ба сар напӯям, чӣ кунам?
Гӯянд, марав, ки хуни худ мерезӣ
Модом, ки дар каманди ӯям, чӣ кунам?

* * *

Гуфтам, ки дигар чашм ба дилбар накунам,
Сӯфӣ шаваму гӯш ба мункар накунам.
Дидам, ки хилофи табъи мавзуни ман аст,
Тавбат кардам, ки тавба дигар накунам.

* * *

Ман бе ту сукун нагираму хӯ накунам,
Бе орази гулбӯи ту гул бӯ накунам.
Гӯянд, фаромӯш кунаш, то биравад,
«Ал-ҳамд» фаромӯш кунаму ӯ накунам.[2]

* * *

Ман бо ту наёмадам, ки саҳро бинам,
Ё бар лаби ҷӯе ба ҳавас биншинам,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.

Мақсуди ман он аст, ки ту лолаву гул
Мечинию ман дарди ту бармечинам.

* * *

Хезам, қаду болои чу ҳураш бинам,
В-он талъати офтобнураш бинам,
Гар раҳ надиҳандам, ки ба наздик шавам
Охир назанандам, ки зи дураш бинам.

* * *

Меоиву лутфу карамат мебинам,
Осоиши ҷон дар қадамат мебинам,
В-он вақт ки ғоибӣ, ҳамат мебинам,
Ҳар ҷо ки нигаҳ мекунамат, мебинам.

* * *

Чун мекушад он турраи хуршеду маҳам,
Ман низ ба зуллу ҳайф тан дар надиҳам,
Боре ду-се бӯса бар даҳонаш бидиҳам
В-он гаҳ бикушад, чу мекушад бегунаҳам.[1]

* * *

Ман бо дигаре даст ба паймон надиҳам,
Донам, ки найӯфтад ҳарифи аз ту беҳам,
Дил бар ту ниҳам, ки роҳати ҷони манӣ
В-ар з-он ки дил аз ту барканам, бар кӣ ниҳам?[2]

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Чун мову шумо муқориби якдигарем,
Беҳ з-он набувад, ки пардаи ҳам надарем,
Эй хоҷа, ту айби ман магӯ, то ман низ
Айби ту нагӯям, ки як аз як батарем.[1]

* * *

Танҳо зи ҳама халқу ниҳон мегирьям,
Чашм аз ғами дил бар осмон мегирьям,
Тифл аз паи мурғ рафта чун гирья кунад,
Бар умри гузашта ҳамчунон мегирьям.[2]

* * *

Мо ҳосили умре ба даме бифрӯшем,
Сад хирмани шодӣ ба ғаме бифрӯшем,
Дар як дам агар ҳазор ҷон даст диҳад,
Дарҳол ба хоки қадаме бифрӯшем.[3]

* * *

Бигзашту пуроб чашм ҳамчун ҷӯям,
Пиндошт, к-аз ӯ марҳамате меҷӯям,
Ман қиссаи хештан бад-ӯ чун гӯям,
Турк асту ба чавгон бизанад чун гӯям.

* * *

Ерон ба самои дафу най ҷомадарон,
Мо дида ба ҷое мутаҳаййир нигарон,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад.

Ишқ они ман асту лаҳв аз они дигарон,
Ман чашм бар ин кунам, шумо гӯш бар он.[1]

* * *

Ярлиғ деҳ, эй хусрави хубони ҷаҳон,
То пеши қадат чанг занад сарви равон,
То кай барам аз дасти ҷафои ту фалон,
Не шаръи Муҳаммад асту не ёсаи хон.[2]

* * *

Бо зиндадилон нишину содиқнафасон,
Ҳақ душмани худ макун ба таълими касон,
Хоҳӣ, ки бар аз мулки Сулаймон бихӯрӣ,
Озор ба андаруни мӯре мерасон.[3]

* * *

Ман хоки дараш ба дида хоҳам руфтан,
Эй хасм, бигӯй, ҳар чӣ хоҳӣ гуфтан,
Чун пои магас, ки дар асал сахт шавад,
Чандон ки биронӣ, натавонад рафтан.[4]

* * *

Маҳро зи фалак ба тарфи бом овардан
В-аз Рум калисьё ба Шом овардан,
Дар вакти[5] саҳар намози шом овардан,
Битвон, натавон туро ба дом овардан.

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад. 4 А — Ин рубоиро надорад.
5 А — Наздикӣ.

* * *

Дар дида ба чои сурма сӯзан дидан,
Барқ омаду[1] оташзада хирман дидан,
Дар қайди фаранг ғул ба гардан дидан,
Беҳ з-он ки ба чои дӯст душман дидан.

* * *

Эй дӯст гирифта бар сари мо душман,
Ё дӯст гузин ба дӯстӣ ё душман,
Нодидани дӯст гарчи мушкил дардест,
Осонтар аз он ки бинамаш бо душман.[2]

* * *

Эй дӯст, ту оташ зада дар хирмани ман,
Ту даст намегузорӣ аз домани ман,
Ин дасти нигорин, ки ба сӯзан задаӣ,
Ҳар чанд ҳалол нест, дар гардани ман.[3]

* * *

Он лутф, ки дар шамоили ӯст, бубин
В-он хандаи ҳамчу писта дар пӯст, бубин,
Не, не, ту ба ҳусни рӯи ӯ раҳ набарӣ,
Дар чашми ман ою сурати дӯст бубин.[4]

* * *

Чун чоҳу ҳалолу ҳусну ранг омаду бӯ,[5]
Охир, дили одамӣ на санг асту на рӯ,[6]

---

[1] А — омадаву. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.
[5] А — бӯй. [6] А — ӯй.

Он кас, ки на росттабъ бошад, на накӯ,
На ошиқи кас бувад, на кас ошиқи ӯ.

* * *

Як рӯз ба иттифоқ саҳро ману ту
Аз шаҳр бурун шавем танҳо ману ту.
Донӣ, ки ману ту кай ба ҳам хуш бошем?
Он вақт ки кас набошад, илло ману ту.[1]

* * *

Моро на турунҷ аз ту мурод асту на биҳ,
Ту худ шакарӣ, пиставу бодом бидеҳ,
Гаҳ[2] нор зи пистони ту кеҳ бошаду меҳ,
Ҳаргиз набувад биҳ аз занахдони ту беҳ.

* * *

На сарв тавон гуфту на хушреду на моҳ,
Оҳ аз ту, ки дар васф намеоӣ, оҳ!
Ҳар кас ба раҳе меравад андар талабат,
Гар раҳ ба ту будӣ, набудӣ ин ҳама роҳ.[3]

* * *

Рӯзе ду-се шуд, ки банда нанвохтаӣ,
Андеша[4] ба зикри ваӣ[5] напардохтаӣ.
З-он метарсам, ки душманон андешанд,
Қ-аз чашми иноятам биёндохтаӣ.

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Гар.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — В-андеша. [5] А — мо.

* * *

Эй кош, накардаме нигоҳ аз дида,
Оҳ аз дилу сад ҳазор оҳ аз дида,[1]
Тақсир зи дил буду гуноҳ аз дида,
Бар дил назадӣ ишқи ту роҳ аз дида,[2]

* * *

Эй бе рухи ту чу лолазорам дида,
Гирьянд чу абри навбаҳорам дида,
Рӯзе бинӣ дар орзӯи рухи ту,
Чун ашк чакида дар канорам дида.[3]

* * *

Эй мутриб, аз он ҳариф пайғоме деҳ
В-ин дилшударо ба ишва ороме деҳ,
Эй соқӣ, аз он даври вафо ҷоме деҳ
В-ар рашк барад ҳасуд, гӯ, ҷоме[4] деҳ.

* * *

Эй ёр, куҷоӣ, ки дар оғӯш наӣ?
В-имшаб бари мо нишаста чун дӯш наӣ?
Эй сарви равону роҳати нафси[5] равон,
Ҳарчанд ки ғоибӣ, фаромӯш наӣ.

* * *

Эй роҳравонро гузар аз кӯи ту беҳ,
Мо бехабар аз ишқу хабар сӯи ту беҳ.

---

1 А — Бар дил назадӣ ишқи ту роҳ аз дида.
2 А — Оҳ, аз дилу сад хазор оҳ аз дида.
3 А — Ин рубоиро надорад. 4 А — ҷон мадеҳ.
5 А — ғоибу ҷисму.

Ҳар ташна, ки аз дасти ту бистонад об,
Аз дасти ту сер гардад, аз рӯи ту беҳ.[1]

* * *

Ҳаргиз бувад одамӣ бад-ин зебоӣ?
Ё сарв бад-ин баланду[2] хушболоӣ?
Мискин дили он, ки аз бараш бархезӣ,
Хуррам тани он, ки аз дараш бозоӣ.

* * *

Гирам, ки ба фатвои хирадмандию рой
Аз доираи ақл бурун нанҳам пой,
Бо майл, ки табъ мекунад, чӣ-твон кард?
Айб аст, ки дар ман офаридаст худой.[3]

* * *

Қай донистам, ки бехато баргардӣ,
Баргаштию хуни мустамандон хӯрдӣ,
Биллаҳ, агар он кӣ хатти куштан додат,
Он ҷавр писандад, ки ту бехуд кардӣ.[4]

* * *

Эй кош, ки мардум он санам дидандӣ,
Ё гуфтани дилситон-ш бишнидандӣ,
То бе дилу бе қарор гардидандӣ,
Бар гирьяи ошиқон нахандидандӣ.

---

[1] А — на. [2] А — қомату. [3] А — Ин рубоиро надорад.
[4] А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Гар санг ҳама лаъли Бадахшон будӣ,
Пас қимати сангу лаъл яксон будӣ,
Гар дар ҳама чоҳе оби ҳайвон будӣ,
Дарьёфтанаш бар ҳама осон будӣ.[1]

* * *

Фардо, ки ба номаи сияҳ дарнигарӣ,
Бас дасти таҳассур, ки ба дандон бубарӣ,
Бифрӯхта дин ба дуньӣ аз бехабарӣ,
Юсуф, ки ба даҳ дирам фурӯшӣ, чӣ харӣ?[2]

* * *

Гӯянд, ки дӯш шаҳнагони татарӣ,
Дузде бигирифтанд ба сад ҳилагарӣ,
Имрӯз ба овехтанаш мебурданд,
Мегуфт: раҳо кун, ки гиребон надарӣ.[3]

* * *

Гуфтам, бикунам тавба зи соҳибназарӣ,
Бошад, ки балои ишқ гардад сипарӣ,
Чандон ки нигаҳ мекунам, эй рашки парӣ,
Бори дувумин аз аввалин хубтарӣ.

* * *

Ҳар рӯз ба шеваеву лутфе дигарӣ,
Чандон ки нигаҳ мекунамат, хубтарӣ,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад.

Гуфтам, ки ба қозӣ барамат, то дили хеш
Бистонаму тарсам, дили қозӣ бубарӣ.[1]

* * *

Оини бародарию шарти ёрӣ
Он нест, ки айби ман ҳунар пиндорӣ,
Он аст, ки гар хилофи шоиста равам,
Аз ғояти дӯстим, душман дорӣ.[2]

* * *

Эй булбули хушсухан, чӣ ширинnафасӣ,
Сармасти ҳавою пойбандӣ ҳавасӣ,
Тарсам, ки ба ёрони азизат нарасӣ,
Қ-аз дасту забони хештан дар қафасӣ.[3]

* * *

Эй пеши ту лӯъбатони чинӣ, ҳабашӣ,
Қас чун ту санавбар нахиромад ба кашӣ,
Гар рӯй бигардонию гар сар накашӣ,[4]
Мо бо ту хушем, гар[5] ту бо мо на хушӣ.

* * *

Моҳо ҳама ширинию лутфу намакӣ,
На моҳи замин, ки офтоби фалакӣ,
Ту одамию дигарон одамиянд?
Не, не, ту, ки хатти сабз дорӣ, малакӣ.[6]

---

1 А — Ин рубоиро надорад. 2 А — Ин рубоиро надорад.
3 А — Ин рубоиро надорад. 4 А — бикашӣ. 5 А — агар.
6 А — Ин рубоиро надорад.

* * *

Қардем басе ҷоми лаболаб холӣ,
То бӯ, ки ниҳем лаб бар он лаб холӣ,
Тарсанда аз он шудам, ки ногоҳ зи ҷон
Бе васли лабат кунем қолаб холӣ.[1]

* * *

Дар ваҳм наёяд, ки чӣ шириндаҳанӣ,[2]
Ин аст, ки дур аз лабу дандони манӣ,
Моро ба сарои подшоҳон раҳ нест,
Ту хайма ба паҳлӯи гадоён назанӣ.

* * *

Гар коми дил аз замона тасвир кунӣ,
Бе фоида худро зи ғамон пир кунӣ,
Гирам, ки зи душман гила орӣ бари дӯст,
Чун дӯст ҷафо кунад, чӣ тадбир кунӣ?[3]

* * *

Эй ғоиби чашму ҳозири дил, чунӣ?
В-эй шохи гули шукуфта, дар гил чунӣ?
Як бор нагӯӣ ба рафиқон видоъ,
К-охир ту дар он аввали манзил[4] чунӣ?

* * *

Эй мояи дармон, нафасе наншинӣ,
То сурати ҳоли дардмандон бинӣ,

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — ширинсуханӣ.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — манзили аввал.

Гар ман ба ту фарҳодсифат шефтаам,
Айбам макун, эй ҷон, ки ту бас ширинӣ.[1]

* * *

Дар мард чу бад нигаҳ кунӣ, зан бинӣ,
Ҳақ ботилу некхоҳ душман бинӣ,
Нақши худи туст, ҳар чӣ дар ман бинӣ,
Бо шамъ дар о, ки хона равшан бинӣ.[2]

* * *

Гар душмани ман ба дӯстӣ бигзинӣ,
Мискин чӣ кунад бо ту ба ҷуз мискинӣ,
Сад ҷавр бикун, ки ҳамчунон матбӯӣ,
Сад талх бигӯ, ки ҳамчунон ширинӣ.[3]

* * *

То дил ба ғурури нафси шайтон надиҳӣ,
Қ-аз шохи бадӣ кас нахӯрад бори беҳӣ,
Илло, ки захираи қиёмат биниҳӣ,
В-арна нашавад коса пур аз деги тиҳӣ.[4]

* * *

Гар давлату бахт бошаду рӯз беҳӣ
Дар пои ту сар бибозам, эй сарви сиҳӣ,
Саҳл аст, ки ман дар қадамат хок шавам,
Тарсам, ки ту пой бар сари ман наниҳӣ.

---

[1] А — Ин рубоиро надорад. [2] А — Ин рубоиро надорад.
[3] А — Ин рубоиро надорад. [4] А — Ин рубоиро надорад.

## *МУФРАДОТ*

Донӣ, чӣ гуфтаанд банӣ авф дар араб
Насл бурида беҳ, ки маволиди беадаб.

* * *

Хайре, ки бароядат ба тавфиқ аз даст,
Дар ҳаққи касе кун, ки дар ӯ хайре ҳаст.

* * *

Гар сифла ба молу ҷоҳ аз озода беҳ аст,
Саг низ ба сайд аз одамизода беҳ аст.

* * *

Қас нест, ки меҳри ту дар ӯ шояд баст,
Ночор ба хидматат камар бояд баст.

* * *

Давлати ҷовид ба тоат-дар аст,
Суди мусофир ба бизоат-дар аст.

* * *

Гӯяндаро чӣ ғам, ки насиҳат қабул нест,
Гар нома рад кунанд, гуноҳи расул нест.

* * *

Рафтан чӣ зарурат асту манзил бигузошт?
Ман худ наниҳам дил, ки набояд бардошт.

* * *

Ҳар кӣ гӯяд, калоғ чун боз аст,
Нашнавандаш, ки дидаҳо боз аст.

* * *

Гар роҳ намоӣ, ҳама олам роҳ аст
В-ар даст нагирӣ, ҳама олам чоҳ аст.

* * *

Хоҳӣ, ки ба табъат ҳама кас дорад дӯст,
Бо ҳар кӣ дарӯфтӣ, чунон бош, ки ӯст.

* * *

Ниҳоле ба се сол гардад дарахт,
Зи бехаш барорад яке боди сахт.

* * *

Агар баввобу сарҳангон ҳам аз даргаҳ биронанд
Аз он беҳтар, ки дар паҳлӯи маҷҳуле нашинонд

* * *

Ин бор на бонги чангу ною дуҳул аст,
Ин бор масофи шеру ҷанги муғул аст.

* * *

Мемираму ҳамчунон назар бар чапу рост,
То он ки назар дар ту тавон кард, куҷост?

* * *

Дарьёб кунун, ки неъматат ҳаст ба даст,
Қ-ин давлату мулк меравад даст ба даст.

* * *

Аз мояи бесуд наёсояд мард,
Мор аз думи хеш чиз натавонад хӯрд.

* * *

Аз рӯи накӯ сабр намешояд кард,
Лекин на ба ихтиёр мебояд кард.

* * *

Яке бо дӯстон ҳар рӯз то шаб айш меронад,
Чӣ ғам дорад зи мискине, ки рӯзу шаб намедонад.

* * *

Гумон мабар, ки ҷаҳон эътиборро шояд,
Ки бе адам набувад, ҳар чӣ дар вуҷуд ояд.

## ЛУҒОТ

### А

*Абд* — банда, ғулом
*Абҳар* — наргис, ёсамин
*Авсон* — ҷамъи васан — бутҳо
*Адӯ* — душман, хасм
*Адим* — ниёзманд, дарвеш, мӯҳтоҷ
*Адам* — нестӣ, нобудӣ
*Аёдӣ* — некӯиҳо; дастҳо
*Азроқ* — ҷамъи ризқ
*Азфар* — хушбӯ, хушбӯтар
*Айбак* — бут, санам
*Айдун* — акнун, ин замон, ин дам; инчунин, ин ҷо
*Айтом* — ҷамъи ятим, яъне ятимон
*Акобир* — бузургон, сарварон
*Аладдавом* — ҳамеша, доим
*Алам* — байрақ, ливо, парчам
*Алассабоҳ* — субҳ, субҳи содиқ
*Алим* — олим, доно
*Аллома* — донишманд, шахси бисьёр доно
*Алорағм* — бархилоф, хилофи майлу хоҳиш
*Алғиёс* — додрасӣ мехоҳам, фарьёд
*Алҳамд* — сураи «Ҳамд» — нахустин сураи қуръон
*Амд* — қасд, оҳанг, хоҳиш
*Амдан* — анҷом додани коре аз рӯи қасду ният, на ба тарз пешниҳод ва тасодуф
*Амин* — вакил, дуруст, содиқ

*Анфос* — ҷамъи нафас
*Анъом* — чорпоён, ҳайвонҳо
*Асас* — миршаб, посбони шабона
*Асном* — ҷамъи санам, бутҳо
*Асфалуссофилин* — пасттарини дараҷаҳо, пасттарини ҷоҳо, пасттарин
*Атфол* — ҷамъи тифл, кӯдакон
*Атшон* — ташна
*Афрод* — шахсҳо, одамон
*Афокаллоҳ* — «худо туро авф кунад». Ин лафз одатан дар мавриди таҳсину офарин гуфта мешавад.
*Афроштин* — баланд кардан, боло бурдан
*Аъдо* — ҷамъи адӯ, душманон
*Аъмо* — кӯр, нобино
*Ақим* — зане, ки фарзанд намезояд
*Ақолим* — иқлимҳо, кишварҳо, мамлакатҳо
*Ақраб* — номи бурҷи ҳаштум аз дувоздаҳ бурҷи осмон
*Ақсо* — тарафҳо, канорҳо, гӯшаю канорҳои дурдаст
*Аҳиббо* — дӯстон, ёрон, ҳабибон
*Аҳсан-ут-тақвим* — накӯтар рост кардан; киноя аз сурати инсон.
*Аҷалл* — бузург
*Аҷул* — шитобанда

## Б

*Баввоб* — дарбон, нигаҳбони дар
*Бадеъ-ул-ҷамол* — ҷавони наврасидаи соҳибҷамол
*Бадил* — ҷонишин
*Бадр* — моҳи тамом, моҳи чордаҳрӯза
*Бадсигол* — бадандеш, бадқасд, бадхоҳ
*Баъзи соид* — сафедии банди даст.
*База* — гуноҳ, хато, ҷурм
*Базл* — бахшиш, доду деҳиш
*Баид* — дур, хилофи наздик

*Байза* — тухм
*Байтор* — духтури ҳайвонот
*Байғула* — кунҷ, гӯша, гӯшаи танги дур аз мардум
*Балад* — шаҳр, ҷамъаш билод
*Балоғ* — расонидан (ба чизе, ба дараҷае)
*Барг* — тӯша, хӯрок
*Баргустувон* — пӯшоки зиреҳдори ҷанговарон ва болопӯши зиреҳдори аспҳои ҷангӣ
*Басар* — биноӣ, ақл, ҳуш
*Басар* — чашм, дида
*Басир* — бинанда
*Бассом* — бисьёр хандон, хушвақт
*Башн* — қад, қомат, боло
*Баҳима* — чорпо, ҳайвон
*Бидоят* — оғоз, аввали чизе
*Бисот* — рӯи замин, болои хок, паҳнои олам
*Биҳ* — биҳӣ
*Биҳил* — бахшидани ҷурм, авф кардани гуноҳ
*Бодия* — дасти беобу алаф, биёбон
*Бозаргон* — савдогар, аҳли тиҷорат, аҳли бозор
*Борид* — сард, хунук
*Боғӣ* — саркаш, нофармон, гарданшах
*Бурқаъ* — рӯбанд, никоб, матое, ки занон ба рӯ мекашанд
*Бурҷ* — кӯшк, қалъа, бинои баланд
*Бутлон* — ботил шудан, зоеъ шудан, аз кор афтодан, бехуда шудан
*Буқъа* — сарзамин, кишвар, ҷой
*Бӯъд* — дур шудан, дурӣ

## В

*Валад* — фарзанд
*Вараъ* — парҳезкорӣ, порсоӣ
*Вард* — гул, навъе аз гули сурх, гули садбарг

*Варо* — ақиб, пас, пушт, ҷуз, ғайр аз
*Варта* — гирдоб, ҷои хатарнок
*Васан* — бут
*Васим* — зебо, некӯ, хубрӯ
*Васӣ* — иҷрокунандаи васият, касе ки ӯро васияткунанда барои манзилу ҷой, инчунин тарбияи фарзандони сағир таъин мекунад
*Ваго* — шурӯ ғавғо, бонгу хурӯш дар ҷанг
*Вақъ* — қадр, манзилат; макони баланд, қуллаи кӯх
*Ваҳӣ* — ишора, пайғомнома, хабари ғайбӣ
*Ваҳм* — тасаввур, гумон, хаёл, пиндор
*Ваҳш* — ҷонварони биёбонӣ, ҳайвоноти ваҳшӣ
*Воллоҳу аълам* — худо доност
*Волӣ* — ҳоким
*Воҳид* — танҳо, ягона
*Воҷиб* — раво, савоб
*Вусъ* — тоқат, тавоной
*Вусуқ* — эътиқод, итминон
*Ўсма* — ӯсма

## Г

*Габр* — оташпараст, пайрави дини зардушт, зардуштӣ
*Гавз* — чормағз, гирду, ҷавз
*Газанд* — осеб, зарар, зиён
*Гардан* — сарварон, бузургон, соҳибқудратон
*Гаронҷон* — сахтҷон, пири бисьёр солхӯрда, шахси бенаво, бемор ва аз ҷон сершуда
*Гом* — қадам
*Гулола* — мӯи печида, зулф, кокул

## Д

*Давоб* — ҳайвон, ҳайвони саворӣ ва боркаш
*Дад* — ҳайвон

*Дайр* — ибодатхона ва хонақоҳи насрониёну оташпарастон
*Дайҷур* — торикӣ, торикии шаб, шаби дарози торик; хоки тира
*Далқ* — либоси пашмини дарвешон; либоси кӯҳна, дарида, са[...]
ямоқ
*Дамдама* — овоза, шӯҳрат, валвалаи мардум
*Даранг* — фурсат, оҳистагӣ, таваққуф, таъхир, сустӣ
*Дарво* — овехта, сарнагун, саргардон, саргашта
*Даст* — маснад, салтанат, қудрат, фармонравой, тавоной
*Дафина* — ганҷ, пул ва ҷавоҳироти дар зери замин пинҳон кар[...]
шуда
*Девон* — додгоҳ, адолатхона, дафтархона, ҷои кор ва нишас[...]
подшоҳон, амирон ва мансабдорони калон
*Девони ҷазо* — рӯзи ҳисобу китоб дар қиёмат
*Диёнат* — диндорӣ
*Додор* — худо
*Доғ* — нишон, аломате, ки бо оҳани тафсон, ки дар бадани ҳ[...]
вон мегузоранд
*Дой* — дуокунанда, хоҳанда, талабкунанда; касе, ки мардумро
дин ва мазҳаби худ даъват мекунад
*Дукка* — кӯтоҳшудаи дӯкон
*Дун* — паст, зер
*Дурар* — ҷамъи дурр, марворидҳо
*Дурд* — таҳнишини ҳар чизе моеъ дар зарф, хусусан таҳниш[...]
шароб
*Дурроа* — ҷомаи махсуси дароз, ки шайхону зоҳидон мепӯша[...]
ҷубба ҳам мегӯянд
*Дуту* — хамида, кач. Пуштдутӯ — пуштхамида
*Дуҳул* — нақора, доира, дунбак, таблак
*Дӯғбо* — оши мост; оше, ки дар он мост резанд

## Е

*Е лайт* — эй кош, кошкӣ
*Еро* — тавон, қудрат, нерӯ, ҷуръат, заҳра
*Еса* — расм, оин, қоида, қонун; хоҳиш, орзу, таманно

## З

*Забар* — боло, зидди поин
*Зайф* — меҳмон
*Залил* — хор, паст
*Залол* — гумроҳ, овора, гумроҳӣ
*Залолат* — гумроҳ шудан, гумроҳӣ
*Залом* — торикӣ, торикии шаб
*Залум* — бисьёр зулмкунанда, бисьёр ситамгор
*Замм* — накӯҳиш, бадгӯӣ, маломат
*Замон* — бар ӯҳда гирифтан, қабул кардан, пазируфтан
*Замр* — най навохтан
*Занах* — манаҳ, зери манаҳ
*Занб* — гуноҳ, айб, хато
*Занн* — гумон, пиндор, пиндошт
*Заррина тошт* — киноя аз офтоб
*Зарир* — кӯр, нобино
*Зарроқ* — дурӯғ, риёкор
*Зафир* — хангидани хар ва баъди он аз ақибаш баромадани бод
*Зачр* — сарзаниш, азоб додан, зӯроварӣ кардан, зарба задан
*Зер* — садои паст ва латифу нозук дар суруд ва мусиқӣ
*Зимом* — миҳор, лачом, инон
*Зиндиқ* — бедин, кофир; касе, ки дар ботин кофир бошад ва ба зоҳир аҳли имон
*Зулл* — хорӣ, фурӯтанӣ, нармӣ
*Зуннор* — риштае, ки ғайри мусулмонон маҷбурӣ дар мамлакатҳои исломӣ ба миёни худ мебастанд
*Зоил* — нобуд, нопадид
*Зӯбин* — найзаи хурду кӯтоҳ

## И

*Ибодӣ* — ғуломӣ
*Ибриқ* — кӯзача, офтоба, зарфи майнӯшӣ
*Ибтисом* — лабханд задан, табассум кардан

*Идрор* — моҳона, маош

*Издивоҷ* — зану шӯй шудан, ҷуфт гирифтан

*Изз* — иззатманд, арҷманд, арҷмандӣ

*Изом* — устухон

*Иёдат* — ба дидани бемор рафтан, мулоқот ва аҳволпурсӣ бо бе-
мор

*Илзом* — таъна, маломат

*Илло* — магар, ҷуз

*Илҳон* — ҷамъи лаҳн, оҳангҳо

*Иморӣ* — каҷова, тахти равон

*Инбисот* — кушодарӯй, шодӣ

*Инс* — мардум, одамон, навъи башар

*Истимолат* — ба тарафи худ майл додан, касеро бо сухани хуш
дилҷӯй кардан

*Истисқо* — об хостан, ташнагӣ; номи бемориест, ки гирифтори о
доим ташна асту об мехоҳад

*Истафӣ (Истафо)* — баргузидан, касеро баргузидан

*Иттибоъ* — пайравӣ

*Иттисол* — ба ҳам васл шудан, ба ҳам расидан, пайвастан, як ҷ
шудан

*Ифтиқор* — факир шудан, мӯҳтоҷ шудан, эҳтиёҷманд шудан, дар
монда шудан

*Иффат* — покӣ, покдоманӣ, тарки шаҳват, парҳезгорӣ

*Иштиғол* — ба коре машғул шудан, саргарм будан ба коре, машғул

*Иқоб* — шиканча кардан, сазои гуноҳ ва кори бади касеро додан
шиканча, ҷафо

*Иқолат* — барҳам задани баъйу муомала, ки пештар байни ду ка
шуда буд

*Иқтисор* — кӯтоҳ кардан, ихтисор кардан, ба кӯтоҳӣ пардохта

*Иҷобат* — қабул кардан, баровардани ҳоҷат

## К

*Кадхудоӣ* — соҳиби деҳа

*Каззоб* — дурӯғгӯи гузаро

*Кайвон* — сайёраи Зуҳал (Сатурн), яъне аз сайёраҳои бузург аст, баъд аз Муштарӣ, ки атрофи онро як ҳалқаи нуронӣ иҳота карда гирифтааст.

*Кайд* — макр, фиреб, ҳила

*Кайфар* — ҷазои амали бад, мукофоти амали неку бад

*Калоғ* — зоғи ало, калзоғ

*Каниса* — калисо, ибодатгоҳи насрониён

*Карон* — канор, соҳил

*Каттон* — растание, ки аз риштаҳои он матоъҳои катонӣ мебофанд

*Кафоф* — хӯрок ва таоми зарурии ҳаррӯза, ки барои кору зиндагӣ низ нӯг ба нӯг кифоят бошад

*Кашӣ* — хубӣ ва хушӣ

*Каъб* — ошиқи по

*Каҳил* — сурмакашида, чашми сурмакашида

*Кемухти нофа* — пӯсти халтачаи мушкдори оҳуи мушкин

*Кеҳтар* — хурдтар, кӯчактар

*Кисват* — либос, ҷома, пӯшок

*Кох* — қаср, бинои боҳашамат

*Коҷ* — дарахти сӯзанбарги ҳамешасабз, санавбар

*Кудурат* — тирагӣ, дилтангӣ

*Кӯҳл* — сурма

## Л

*Лаббайкзанон* — лаббайгӯён, дар ҳолати лаббай гуфтан

*Лавеша* — даҳонбанди чӯбини ресмондор, ки ҳангоми наъл кардан ба лаби аспон мебананд, то ки ором истад

*Лаим* — маломаткунанда; касе, ки бо миннат чизе бидиҳад

*Лантаронӣ* — ҳаргиз маро дида наметавонӣ, намебинӣ маро

*Лаҳв* — бозӣ, бозӣ кардан; шодӣ, хурсандӣ, тараб, маишат; асбоби дилхушӣ

*Ло* — лафзи инкор; на, не

*Лоҳавл* — кӯтоҳшудани ояти «ло ҳавла ва ло қуввата илло биллоҳ» — нест нерӯ ва тавоноӣ ба ҷуз худовандро

*Идрор* — моҳона, маош
*Издивоҷ* — зану шӯй шудан, ҷуфт гирифтан
*Изз* — иззатманд, арҷманд, арҷмандӣ
*Изом* — устухон
*Иёдат* — ба дидани бемор рафтан, мулоқот ва аҳволпурсӣ бо бемор
*Илзом* — таъна, маломат
*Илло* — магар, ҷуз
*Илҳон* — ҷамъи лаҳн, оҳангҳо
*Иморӣ* — каҷова, тахти равон
*Инбисот* — кушодаруӣ, шодӣ
*Инс* — мардум, одамон, навъи башар
*Истимолат* — ба тарафи худ майл додан, касеро бо сухани хуш дилҷӯӣ кардан
*Истисқо* — об хостан, ташнагӣ; номи бемориест, ки гирифтори он доим ташна асту об мехоҳад
*Истафӣ (Истафо)* — баргузидан, касеро баргузидан
*Иттибоъ* — пайравӣ
*Иттисол* — ба ҳам васл шудан, ба ҳам расидан, пайвастан, як ҷо шудан
*Ифтиқор* — фақир шудан, мӯҳтоҷ шудан, эҳтиёҷманд шудан, дармонда шудан
*Иффат* — покӣ, покдоманӣ, тарки шаҳват, парҳезгорӣ
*Иштиғол* — ба коре машғул шудан, саргарм будан ба коре, машғулӣ
*Иқоб* — шиканҷа кардан, сазои гуноҳ ва кори бади касеро додан; шиканҷа, ҷафо
*Иқолат* — барҳам задани баъйу муомала, ки пештар байни ду кас шуда буд
*Иқтисор* — кӯтоҳ кардан, ихтисор кардан, ба кӯтоҳӣ пардохтан
*Иҷобат* — қабул кардан, баровардани ҳоҷат

## К

*Кадхудой* — соҳиби деҳа
*Каззоб* — дурӯғгӯи гузаро

*Қайвон* — сайёраи Зуҳал (Сатурн), яъне аз сайёраҳои бузург аст, баъд аз Муштарӣ, ки атрофи онро як ҳалқаи нуронӣ иҳота карда гирифтааст.
*Қайд* — макр, фиреб, ҳила
*Қайфар* — ҷазои амали бад, мукофоти амали неку бад
*Қалоғ* — зоғи ало, калзоғ
*Қаниса* — калисо, ибодатгоҳи насрониён
*Қарон* — канор, соҳил
*Қаттон* — растание, ки аз риштаҳои он матоъҳои катонӣ мебофанд
*Қафоф* — хӯрок ва таоми зарурии ҳаррӯза, ки барои кору зиндагӣ низ нӯг ба нӯг кифоят бошад
*Қашӣ* — хубӣ ва хушӣ
*Қаъб* — ошиқи по
*Қаҳил* — сурмакашида, чашми сурмакашида
*Қемухти нофа* — пӯсти халтачаи мушкдори оҳуи мушкин
*Қеҳтар* — хурдтар, кӯчактар
*Қисват* — либос, ҷома, пӯшок
*Қох* — қаср, бинои боҳашамат
*Қоҷ* — дарахти сӯзанбарги ҳамешасабз, санавбар
*Қудурат* — тирагӣ, дилтангӣ
*Қӯҳл* — сурма

## Л

*Лаббайкзанон* — лаббайгӯён, дар ҳолати лаббай гуфтан
*Лавеша* — даҳонбанди чӯбини ресмондор, ки ҳангоми наъл кардан ба лаби аспон мебанданд, то ки ором истад
*Лаим* — маломаткунанда; касе, ки бо миннат чизе бидиҳад
*Лантаронӣ* — ҳаргиз маро дида наметавонӣ, намебинӣ маро
*Лаҳв* — бозӣ, бозӣ кардан; шодӣ, хурсандӣ, тараб, маишат; асбоби дилхушӣ
*Ло* — лафзи инкор; на, не
*Лоҳавл* — кӯтохшудани ояти «ло ҳавла ва ло қуввата илло билло» — нест нерӯ ва тавоной ба ҷуз худовандро

*Лоҷарам* — ночор, ногузир, маҷбуран; оқибат.
*Лӯла* — новаи оби чашма ё ҳавз

## М

*Маваддат* — ишқу муҳаббат, дӯстӣ ва меҳрубонӣ
*Мавло* — соҳиб, молик, сарвар
*Мавлид* — фарзанд, кӯдак, тифл
*Мавлуд* — зондашуда, кӯдаки навзод
*Мавт* — марг
*Мавқиф* — маҳалли вуқуф, ҷои истодан, истгоҳ
*Мавқуф* — вақф кардашуда; мулке, ки даромади он барои оммаи эҳтиёҷманд ва ё он чӣ соҳиби вақф таъин кардааст, сарф карда мешавад.
*Мазанна* — ҷои гумонбурдан, ҷое, ки гумони вуҷуди чизе дар он биравад
*Мазид* — зиёдӣ, фузунӣ, афзунӣ
*Мазлима* — он чӣ ба зулму ситам аз касе гирифта шуда бошад, зулму ситами ба касе шуда
*Мазмум* — мазаммат кардашуда, маломаткардашуда
*Мазолим* — додхоҳӣ, шикоят аз зулму ситам; азоб, сахтӣ
*Мазҳаб* — роҳ, равиш, тариқа; дин, кеш, оин
*Маймун* — фархунда, пурсаодат, бахтовар
*Макнун* — пӯшида, пинҳон кардашуда, пинҳон дошташуда
*Малак* — фаришта
*Малакулмавт* — Азроил
*Малакут* — олами фариштагон
*Малом* — маломат кардан
*Малъаб* — бозигоҳ, ҷои бозӣ кардан
*Малъун* — лаин, нафраткардашуда, дур кардашуда, нафратзада
*Мамлук* — банда, ғулом, аскари зархарид
*Манзуд* — болои ҳам чидашуда, болои ҳам ниҳодашуда
*Маноҳӣ* — корҳое, ки аз рӯи шариат ва ё дар урф манъ шудааст
*Мансух* — нест кардашуда, барҳам додашуда, аз эътибор соқит кардашуда

*Манӣ* — манманӣ, кибр, ғурур, виқор

*Манқабат* — ҳунар, кори касе, ки боиси ифтихор бошад

*Манҷаниқ* — олати сангпаррони барои фатҳи қаъаҳо

*Маозуллоҳ* — паноҳ бар худо

*Мардуд* — рад кардашуда, боз гардондашуда, раъди маърака кардашуда

*Марзот* — хушнудӣ, аз касе хушнуд будан

*Маркаб* — ҳайвоноти саворӣ

*Маркуб* — саворӣ кардашуда; ҳайвони барои савор шудан омода кардашуда.

*Марсум* — маоши рӯзина, ҳафтаина ва моҳона, ки подшоҳону ҳокимон барои шахсони ҷудогона таъин мекарданд

*Масо* — аввали шаб, шабонгаҳ

*Масолеҳ* — ҷамъи маслиҳат; он чӣ боиси нафъ, осоиш ва салоҳи одамон бошад

*Масоф* — ҷанг, муҳориба, задухӯрд

*Мастур* — пӯшида, пинҳон

*Масх* — дигаргун шудани сурат ва андоми одамӣ ба сӯи зиштӣ ва ва баднамой, рӯи табдилшуда ба зардӣ ё сиёҳӣ аз таъсири корҳои бад

*Масъуд* — некбахт, хушбахт

*Масҳур* — сеҳр кардашуда; гирифтори сеҳру ҷоду

*Матруд* — рондашуда, мардуд

*Матъум* — таом, хӯрок, хӯрданиҳо

*Мафлуҷ* — фалаҷшуда, фалаҷ, барҷомонда

*Мафосил* — банд, банди устухон, ҷои пайванди ду устухон дар бадан; буғумҳо

*Мафтул* — тобидашуда, тоб додашуда, печида, фатила, ҷингила

*Махмул* — халалдор, шикаста, сӯрох гардида

*Машмум* — хушбӯй, он чӣ бо роҳи бӯидан эҳсос карда шавад

*Машом* — димоғ, бинӣ

*Машшота* — шонакунандаи мӯи занон, ороишгар

*Маъво* — хона, хонаи худ

*Маъдум* — нестшуда, гумшуда, несту нобуд; зидди мавҷуд

*Маъзул* — бекор кардашуда, аз мансаб дур кардашуда
*Маълуф* — одат карда, хӯгирифта, улфат шуда
*Маъман* — паноҳгоҳ, ҷои бехатар
*Маъраз* — ҷои зоҳир шудани чизе
*Маъсият* — гуноҳ, нофармонӣ
*Маъфӯ* — (маъфув) — авф кардашуда, бахшидашуда
*Маъҳуд* — аҳд карда шуда, маъруф, дида ва шинохта шуда, қадимӣ ва кӯҳна; номаъҳуд — пештар дида нашуда
*Мағбун* — фиреб додашуда, гӯлхӯрда
*Мағобин* — бағал, буни рон
*Маҳҷур* — ҷудомонда, дурафтода
*Маҷонин* — ҷамъи маҷнун, шефта, мубтало, гирифтор
*Маҷҳул* — номаълум, ношинохта
*Меҳнат* — озор, андӯҳ, азоб, бало
*Меҳтар* — калонтар, бузургтар
*Мидод* — сиёҳӣ, ранг барои навиштан
*Мизон* — номи бурҷи ҳафтум аз дувоздаҳ бурҷи фалакӣ; тарозу
*Милҳ* — намак
*Мирваҳа* — бодбезак
*Мисол* — фармон, ҳукм
*Миъҷар* — рӯпӯш, рӯпӯши занон, рӯймоли сар
*Миғнотис* — оҳанрабо
*Миқроз* — қайчӣ
*Миҳаффа* — тахти равон, тахте ба мисли каҷова ё ҳавдаҷ, ки одамон дар китфи худ бардошта, беморон ё мусофиронро мекашонанд
*Мозӣ* — пешина, қадима
*Мои маин* — оби равон, оби зулол
*Мот* — мурдан, ҳалок шудан
*Моҳӯлиё (Молихӯлиё)* — бемории димоғӣ, ки боиси хаёлоти ваҳмангез мешавад, савдой, хаёлӣ будан.
*Муаввал* — эътимод кардашуда, устувор ва мӯътамад, паноҳ
*Муасфар* — зарди ба сурхи моил, мисли ранги гули усфур (заъфарони ёбой)

*Мубоҳ* — ҳалол, раво, ҷоиз

*Мувасвис* — васвасакунанда, ба васваса андозанда

*Мувозибат* — саъю кӯшиши доимӣ дар коре, пайваста ягон кореро давом додан

*Мудбар* — бахтбаргашта, бадбахтӣ

*Мудовимат* — давом додан, идома додан

*Мудово* — дармон кардан, муолиҷа кардан, даво кардан

*Музаввир* — тазвиркунанда, фиребгар, макру ҳилакунанда, риёкор

*Музайян* — зинат додашуда, ороиш додашуда

*Музакко* — покизашуда, покшуда, тозашуда

*Музоиқа* — сахтгирӣ кардан, касеро ба танг овардан

*Муин* — ёрикунанда, ёр ва мададгор

*Мукнат* — қудрат, тавоноӣ, сарват, тавонгарӣ

*Мумайииз* — ҷудокунанда, бартаридиҳанда

*Мумайиизӣ* — расидагӣ, пухтагӣ

*Мунаҷҷим* — ситорашинос; касе, ки аз рӯи ситора хукм дар корҳои замин мекунад

*Мункар* — инкоршаванда, одами бад, зишт, нобакор, номуборак; кори бад, зишт

*Муносеҳ* — насиҳатдиҳанда, насиҳатгари динӣ

*Мунсиф* — инсофдиҳанда, доддиҳанда, одил, баинсоф

*Мунъим* — соҳибнеъмат, молдор, давлатманд

*Мунқатеъ* — ҷудо шуда, аз ҳам ҷудо шуда, ресмони канда ё буридашуда

*Мунқатеълигом* — сахтинон, саркаш

*Муованат* — ба якдигар кумак кардан, ёрӣ кардан

*Муоф* — авф кардашуда, бахшидашуда

*Муоширашат* — бо якдигар дӯстӣ кардан, ҳамсӯҳбат ва ҳамнишин будан

*Мурдарег* — мероси аз касе монда, чизи бар абас рафта, гумшуда

*Муроот* — муомилаи нек, лутфу марҳамат, поси хотир, ҳурмат

*Мусаддиқ* — тасдиккунанда, боварикунанда

*Мусаллам* — таслимшуда, тандода, тобеъшуда

*Муставҳиш* — ваҳшатгиранда, раманда, ҳаросанда

*Мустадом* — бардавом, барқарор, пойдор

*Мустазҳар* — пуштгарм, дилгарм

*Мустасқӣ* — обхоҳанда; касе, ки гирифтори бемории истисқо (нигаред истисқо) бошад

*Мустахлас* — халос шуда, раҳошуда, озодшуда

*Мустаънис* — анис, мӯнис, ҳамдам, дӯст

*Мустаҳаб* — дӯст доштaшуда, некӯ, писандида, мақбул

*Мустаҳсан* — хуб, неку, зебо, дилрабо

*Мутааззир* — душвор, мушкил, номумкин

*Мутабаддил* — табдил ёфтан, дигаргун шудан, аз ҳоле ба ҳоле гузаштан

*Мутафарриқ* — парокандашуда, пошхӯрда

*Мутоваат* — итоат кардан, фармонбардорӣ ва мувофиқат кардан дар коре

*Мухайяр* — ихтиёр додашуда, соҳибихтиёр; марди нек, ва бисьёр хайркунанда, одами хубу баргузида

*Мухаммар* — хамир кардашуда, сиришташуда

*Муханнас* — марде, ки рафтору кирдори занона мекунад, марди зан монанд, марди бадкор

*Мухолатат* — бо ҳам омезиш додан, алоқа доштан

*Мушаммир* — марди расои корозмуда ва таҷрибадор

*Мушаъбид* — шӯъбадабоз, найрангбоз, маккор

*Муштарӣ* — номи сайёра ва ба маънии харидор, яъне касе, ки чизе мехарад

*Муқаддар* — тақдир кардашуда, ба таври қатъӣ ва ҳатмӣ муайян кардашуда

*Муқассир* — ҷурмнок, гунаҳгор

*Муқбил* — соҳибиқбол, хушбахт

*Муқл* — номи дарахтест, ки дар Ҳиндустон, Уммон ва Яман мерӯидааст ва меваи он дар тиб ба кор мерафтааст

*Муқориб* — наздик, қариб, ҳамсоя

*Муқтазо* — хоҳиш, талаб, тақозо

*Муқтарин* — ёру рафиқ

*Муҳаймин* — эминкунанда, нигаҳбон

*Муҳалло* — зевар, кардашуда, ба зевар ороста шуда
*Муҳандис* — олими илми ҳисоб ва ҳандаса
*Муҳаррам* — моҳи аввал аз соли ҳиҷрии қамарӣ. Ин моҳро барои он муҳаррам гуфтаанд, ки арабҳо, дар ин моҳ ҷанг карданро ҳаром медонистанд.
*Муҳаққар* — хурд, кӯчак; кӯтоҳ, паст, ночиз, ҳақир, камарзиш
*Муҳоко* — ба тақлиди касе гап задан; мунозира, мубоҳиса, муҷодила
*Муҷовир* — ҳамсоя
*Муҷовират* — ҳамсоягӣ
*Муҷоҳада* — саъй, кӯшиш
*Муҷоҳидат* — кӯшиш кардан, ҷаҳд кардан
*Мӯъзам* — бузургтар ва беҳтар
*Мӯҳмал* — беҳуда; сухани беҳуда
*Мӯҳтамил* — эҳтимол кардашуда, коре, ки вуқӯи он аз пеш тахмин шуда бошад
*Мӯҳтасиб* — доруға, касе, ки дар шаҳр барои риояти фармудаҳои шариат одамонро маҷбур мекунад ва вайронкунандагонро ҷазо медиҳад
*Мӯҳтал* — ҳилагар, маккор, афсунгар

## Н

*Набард* — ҷанг, муҳориба,
*Набот* — рустанӣ
*Навард* — печидан, навиштан
*Навола* — лукма, тӯша
*Надим* — ҳамсӯҳбат, мӯнис, дӯст
*Назиф* — покиза
*Наим* — неъмат, мол
*Насир* — ёридиҳанда, мададгор
*Нафаҳот* — бӯи хуш
*Нафир* — нола, зорӣ, фарьёд
*Нафс* — одам, инсон, шахс; ҷон, равон
*Нафси нотиқа* — ҷони инсонӣ, нафси инсонӣ

*Нафхи сур* — мувофиқи ривояти динӣ бодест, ки Исрофил дар рӯзи қиёмат ба шайпури худ медамад ва мурдагон зинда мешудаанд

*Нахчир* — шикор, сайд, ҳайвоне, ки онро шикор кунанд; бузи кӯҳӣ

*Наът* — васф, ситоиш ва сифат кардани чизе ё касе ба некӣ

*Наҳӣ* — боздоштан, манъ кардан

*Наҳл* — занбӯри асал

*Наҷас* — палид шудан, палид, нопок

*Некмаҳзар* — хушбӯ, нармтабиат, хушхулқ

*Нигорин* — маъшуқа, маҳбубаи хубрӯ

*Нишеман* — ҷои нишастан, бошишгоҳ, хона, ошьёна

*Нишидан* — шунидан, гӯш кардан

*Ноибот* — пешомадҳо, ҳодисаҳо

*Нор* — оташ, оташи дӯзах

*Носир* — ёридиҳанда, ёру ёвар, мададгор

*Нотур* — боғбон, нигаҳбони киштзор, полизбон

*Нофа* — халтачаи мушкдор, ки аз нофи оҳу мушкин ҳосил мешавад

*Ноқа* — шутури мода

*Ноқус* — зангӯлаи калони калисоҳо

*Нӯш* — ҳар чизи ширин ва гуворо, мисли асал, набот, ҳалво

## О

*Об* — обрӯй

*Обгина* — шиша, сурохии булӯрин, шароб

*Ово* — оҳанг. Огандан — пур кардан

*Оз* — ҳирс, тамаъ, орзу, хоҳиш

*Озарм* — моҳи аввали фасли баҳор

*Оло* — неъмат, мол, эҳсон.

*Олола* — лола

*Омил* — ҳоким

*Омм* — нохонда, ҷоҳил

*Омоҷ* — нишона, нишон, ҳадаф; тӯдаи хок, ки нишонаи тирро ба рӯи он гузоранд

*Онак* — акнун, кунун
*Оразайн* — ҳар ду чаккаи рӯй, рӯйҳо
*Остар* — астар, кисми даруни ҷома
*Отил* — холӣ, бечиз
*Охтан* — баркашидан, баровардан, чунончи баровардани шамшер аз ғилоф

П

*Пашмоганд* — полон, тӯқум
*Перомун* — гирдогирд, дар атроф ва гирди чизе ё ҷое гардидан
*Пила* — киса, ҳамьён
*Пироя* — зебу зинат, асбоби зинат ва ороиш
*Подош* — мукофот, мукофоти амал, музд; ҷазо, сазо
*Поёб* — тоқат, тавоноӣ, пойдорӣ
*Полаҳанг* — каманд, ресмон
*Поядон* — кафил, миёнчӣ, гаравгон, зомин
*Путк* — болға
*Пӯён* — ба шитоб рафтан, ба таъҷил рафтан, шитобон

Р

*Рабеъ* — баҳор, фасли баҳор
*Рамим* — пӯсида, кӯҳна
*Расм* — маош, моҳона
*Расул* — номабар, косид, элчӣ
*Ратли гарон* — ҷоми калони пуршароб
*Рахт* — ҷома, либос, ҳар чизи пӯшиданӣ, коло, асбоби хона, бору буна
*Рағм* — коре баръакс кардан, бар хилофи майлу хоҳиши касе рафтор кардан
*Раҳил* — кӯч, кӯч кардан
*Раҳин* — гарав, чизе, ки гарав гузоранд, гаравӣ
*Раҳӣ* — ғулом, банда
*Раҷим* — сангсоршуда. рондашуда, малъун

*Риё* — ба зоҳир худро накӯкору парҳезгор нишон додан
*Риёзат* — ранҷ кашидан барои қавӣ гардондани ҷисм, касб кардани ахлоқи нек, покиза кардани нафс; гӯшанишинӣ барои ибодат ва парҳезгорӣ
*Ризвон* — номи фариштае, ки гӯё дарбони биҳишт бошад
*Рифқ* — нармӣ, лутф, меҳрубонӣ, некӯӣ
*Риҷо* — умедвор шудан, умедвор будан, умед доштан, умедворӣ
*Рокиб* — савор, савори асп ё чизи дигар
*Рой* — нигаҳбон, волӣ, ҳоким; чӯпон
*Рутаб* — хурмои тоза, хурмои наврасида
*Рухом* — санги мармар, санги сафеди нарм
*Рӯ* — кӯтоҳшудаи рӯй, як навъи маъдан аст, ки баъди гудохтани он аз вай мис ё биринҷӣ ҳосил мешавад
*Рӯинтан* — чизе, ки танаш аз маъдани рӯй сохта шуда бошад

## С

*Савмаа* — ибодатхонаи насрониён ва оташпарастон
*Савийят* — баробар, яксон; баробарӣ, яксонӣ
*Садма* — осеб, ранҷ, кӯфтагӣ
*Саид* — некбахт, хушбахт
*Салим* — солим, дуруст, беайб
*Салисулбавл* — касе, ки пешоби худро нигоҳ дошта наметавонад; номи беморест, ки дар асари он инсон наметавонад пешоби худро нигоҳ дорад ва пешоб қатра-қатра хориҷ мешавад
*Салосил* — ҷамъи силсила, занҷирҳо
*Салсабил* — мувофиқи ривояти динӣ гӯё номи чашма будааст дар биҳишт; оби гуворо, маи хушгувор
*Саман* — баҳо, қимат; баҳо ва арзиши чизе
*Самар* — афсона, қисса
*Самеъ* — шунаванда
*Самовот* — ҷамъи само, осмонҳо
*Самоъ* — шунидан, гӯш кардан; суруд ва рақсу мусиқӣ; ҳолати шавқу завқ ва ваҷду ҷазабаи дарвешон
*Саргазит* — боҷ, хироҷ, ҷизья

*Сароб* — ҷое дар биёбон, ки дар тобиш ва равшании офотб аз дур мисли об ба назар мерасад
*Сарҳанг* — сардор ва сарвари лашкар
*Сафеҳ* — нодон, аҳмақ
*Сафина* — маҷмӯаи ашъор, баёз, ҷунг; киштӣ
*Сафир* — савт, хониши мурғон
*Саъбон* — мор, мори калон, аждаҳо
*Саъдахтарон* — ситораҳои бахтоваранда
*Саъқа* — тарс, бим; садои ҳавлангезе, ки кас аз шунидани он беҳуш шавад
*Сақат* — беҳуда, бефоида; саҳву хато дар гуфтан ё навиштан; сақат гуфтан — бад гуфтан, дашном додан
*Сақим* — бемор
*Саққо* — обдиҳанда, обкашон, касе, ки обро аз чашма, наҳр ё дарьё гирифта, ба хонаҳо мебарад
*Саҳеҳ* — солим, дуруст, бенуқс
*Саҷъ* — овози парандаҳои хушовоз
*Саҷҷода* — ҷойнамоз
*Сигол* — андеша, фикр
*Силм* — оштӣ, сулҳ
*Силоҳ* — аслиҳа, олоти ҷанг
*Силсила* — занҷира
*Симот* — дастархон, суфра, бисот
*Синон* — сарнайза; синони қалам — нӯги қалам
*Сипардан* — қадам задан бар рӯи хок, рафтан
*Сипухтан* — фурӯ кардан, чизеро ба зӯр ва фишор дар чизи дигар фурӯ кардан,
*Сират* — тинат, ботин, табиат
*Сифла* — одами паст, разил
*Сияҳчол* — чоҳи торик, зиндони чоҳмонанди торик
*Сиҷн* — зиндон
*Содот* — бузургон, авлоди Муҳаммадпайғамбар
*Соил* — гадо, пурсанда, садақахоҳ
*Соир* — ҷорӣ, маъруф, машҳур

*Солус* — риёкорӣ, дурӯӣ

*Сомирӣ* — номи сеҳргаре будааст, ки дар замони Мӯсо-пайғамбар гӯсолаи заррине сохта, мардумро ба гӯсолапарастӣ даъват кардааст ва гурӯҳе аз паи ӯ рафтаанд

*Сонеъ* — офаринанда, офаридгор

*Сорбон* — шутурбон, нигаҳбони корвони шутурон

*Судоъ* — дарди сар, сардард

*Сунбула* — номи бурҷи шашум аз бурҷҳои дувоздаҳгонаи осмонӣ

*Суннат* — тариқа, равиш, роҳ

*Сунъ* — офарида, эҷодкардашуда, сохташуда; эҷод ва офариниш; некӯӣ кардан ба касе, некӯӣ

*Сунқур* — мурғи шикорӣ, боз

*Сутурдан* — тарошидан, пок кардан, маҳв кардан

*Сутӯҳ* — ба танг омадан, малул шудан, дармондан, бечора шудан

*Суубат* — душвор шудан, душворӣ ва сахтии кор

*Суҳр* — ситора, анҷум

## Т

*Тааллуф* — улфат гирифтан, дӯст шудан

*Тааммул* — андеша, фикр, мулоҳиза; саъю кӯшиш, ғайрат

*Тааннут* — хурдагирӣ, айбҷӯӣ, бадгӯӣ (дар ҳаққи касе)

*Табарзад* — набот

*Табли ғозӣ* — нақораи калони дорбозон, ки ба воситаи он мардумро ба тамошо даъват мекунанд

*Тавбих* — сарзаниш кардан, накӯҳиш

*Тавaққӯъ* — чашмдошт, умед, орзу

*Тавоф* — дар маросими ҳаҷ гардидани гирди хонаи каъба; умуман гирди чизе гардидан

*Тавсан* — асп, аспи саркаш, аспи тунди ромнашуда

*Таъ* — хоҳиш, рағбат, майл, ҳавас

*Таъан ва карҳан* — хоҳӣ нахоҳӣ, хоҳ нохоҳ

*Таййибот* — пок, покиза, ҳалол, раво, хушии табъ; бӯи хуш

*Тайҳу* — парандаест ба монанди кабк, вале аз он хурдтар ва гӯшташ ширинтару лазизтар
*Такаллуф* — саъй, кӯшиш, заҳмат
*Талаззуз* — лаззат бурдан
*Талаттуф* — нармӣ меҳрубонӣ ва лутф кардан
*Талл* — теппа, пушта, тӯдаи калони хок
*Таманно* — орзу кардан, орзу, хоҳиш
*Таммуз* — тобистон, мавсими гармо
*Танаъум* — молу давлат доштан, ба нозу неъмат парвариш ёфтан
*Танг* — кӯза
*Танзил* — қуръон, ба он маънӣ, ки осмон ба замин нозил шудааст, яъне аз осмон то замин поён фуромадааст
*Таолуллоҳ* — чӣ бузург аст худо
*Тара* — гандано, навъе аз сабзавоти хӯрдании тез
*Тард* — рондан, дур кардан, гурезондан
*Тарсо* — пайрави дини Исо, насронӣ, исавӣ
*Тарьёк* — доруи зидди заҳр, нозаҳр
*Татовул* — гарданкашӣ кардан, дастдарозӣ кардан; тааддӣ ва густохӣ
*Тафаззул* — лутфу марҳамат
*Тафарруҷ* — сайру гашт, саёҳат, тамошо
*Ташнеъ* — бисьёр бадгӯӣ дар ҳаққи касе, айби касеро ошкор кардан, маломат кардан касеро
*Ташриф* — ҷома пӯшондан, хилъат додан
*Таъбия* — сохтан, оростан, омода кардан; нишондан, ҷой додан
*Таъдиб* — адабомӯзӣ, адаб додан; бо мақсади адабомӯзӣ ҷазои ҷисмонӣ додан
*Тағайюр* — тағьирёбӣ, дигаргуншавӣ
*Тағобун* — афсӯс, пушаймонӣ; ҳамдигарро бо роҳи макр ба зиён овардан, дар муомила фиреб додани якдигар
*Тақаллуб* — баргаштан аз ҳоле ба ҳоле, дигаргун шудан
*Тақодир* — ҷамъи тақдир; сарнавишт
*Тақсир* — кӯтоҳӣ кардан; дар коре кӯтоҳӣ, сустӣ ва хато кардан
*Таҳаввул* — баргардидан, баргаштан, аз ҷое дигаре рафтан, дигаргун шудан

*Таҳаввур* — густохӣ, далерӣ, бепарвоӣ

*Таҳассур* — ҳасрат доштан, афсӯс хӯрдан, дареғ хӯрдан, пушаймонӣ, надомат

*Таҳият* — салом гуфтан, салому дуруд

*Темор* — парасторӣ, навозиш, ғамхорӣ ба бемор

*Тийб* — бӯи хуш

*Тироз* — зинат ва накшу нигори ҷома

*Тиҳигоҳ* — ҷои аз қабурға холии шикам

*Тиҳидаст* — нодор, камбағал, бечиз

*Тозӣ* — араб, арабӣ; аспи тозӣ — аспи арабӣ

*Тоир* — паранда

*Толеҳ* — бадкор, бадкирдор, табоҳкор

*Томот* — ҳодисаи азим, рӯзи қиёмат

*Тумтароқ* — шаъну шавкат, фару шукӯҳ; худнамоӣ

*Тунукдил* — нозукдил

*Турбат* — қарб, гӯр, мақбара

*Туроб* — хок, замин

*Турунҷ* — мевае аз ҷинси лимӯ ва афлесун (лимон ва апельсин), ки бисьёр хушбӯй ва обдор аст

*Тузӣ* — навъе аз ҷомаи нафис

## У

*Узлат* — танҳоӣ, гушагирӣ

*Узор* — рӯй, рухсора, андом

*Улвӣ* — болоӣ, боло, ҳар чизе, ки нисбат ба боло дорад, махсусан ситораҳо

*Умам* — ҷамъи уммат, умматон, пайравон

*Умано* — ҷамъи амин, яъне амонатдор, каси эътимоднок

*Унф* — дуруштӣ, шиддат, қаҳр

*Устувo* — баробари якдигар шудан, мусовӣ шудан, рост шудан; баробарӣ, яксонӣ

*Усфур* — гунҷишк, ҳар парандаи хурдтар аз кабӯтар

*Уқбо* — охират, он дунё

## Ф

*Фалоҳ* — хайрият, растагорӣ, офият, некӯаҳволӣ

*Фараҷ* — кушоиш, кушоиши кор

*Фарвардин* — моҳи аввали соли хуршедӣ, моҳи аввали баҳор

*Фарохно* — фарохӣ, кушодагӣ, паҳной

*Фатан* — бало, фитна, ошӯб

*Фақеҳ* — қонуншиноси шариат ва донандаи қоидаҳои шариат ва ислом

*Фитрок* — тасма ё чарми борике, ки аз ақиби зини асп мебанданд ва бо он чизе ҳамоил мекунанд

*Фолиқи субҳ* — кушоянда, офаринандаи субҳҳо; шикофандаи субҳҳо

*Фохта* — навъе аз паранда, қумрӣ

*Фосуқ* — ҷамъи фисқ, ба корҳои зишту нораво машғул шудан

*Фуҷур* — гуноҳ кардан, дурӯғ гуфтан, зино кардан

## Х

*Хабис* — палид, нопок, наҳс

*Хаданг* — дарахтест, ки чӯби он ниҳоят маҳкам, сахт ва рост мешавад ва аз он аксаран тир месозанд

*Хадд* — рухсора, гуна, сурат, андом

*Хазаф* — сафол, сафолпора, сангреза

*Хай* — арақ, арақи бадани инсон

*Хайл* — сипоҳ, лашкаркаш, навкар; аскарони савора, саворагон

*Хайлтош* — ғулом, навкар, ҳамқавм, ҳамгурӯҳ

*Хайт* — ришта, ҳайти якту — риштаи якtора

*Хайфа* — биму тарс

*Хаммор* — шаробфурӯш

*Хамр* — май, шароб

*Хараф* — фасод ва табоҳии ақл аз пирӣ; марди фартут ва камақл

*Харита* — номаи аъмол, дафтари қайди корҳои савобу гуноҳ

*Хармӯҳра* — мӯҳраи калони камарзиш, ки ба гардани кӯдакон мебанданд, то чашм нарасад

*Хатиб* — хитобкунанда, ҷорҷӣ, мунодӣ, хонандаи фармони подшоҳ

*Хафақон* — тапидан, тапидани дил; бемории дил, ки дар асари он дил босуръат мезанад
*Хафиф* — сабук
*Хизоб* — ранг, хино
*Хизона* — хазина, ганҷина, ҷое, ки дар он пулҳо ва чизҳои гаронбаҳоро нигоҳдорӣ мекунанд.
*Хилъат* — ҷомаи қиматбаҳо, ки аз тарафи шахси бузург ба унвони ҷоиза ё инъом ба касе дода шавад
*Хилқат* — офариниш, пайдоиш, ба вуҷуд омадан; сиришт, фитрат
*Хира* — бесабаб, беҳуда, ҳарза
*Хирқа* — ҷомаи дарвешон
*Хисол* — ҷамъи хислат
*Хоиф* — касе, ки аз чизе метарсад, тарсанда, хавфбаранда
*Хом* — пӯсти даббоғӣ нашуда, пӯсти дар ҳолати табиӣ монда
*Хонагаҳ* — хонақоҳ, ҷои ҷамъ омадани шайхҳову дарвешон, ибодатгоҳи шайху дарвешон
*Хотам* — ангуштар, нигини ангуштарӣ, мӯҳр
*Хубс* — палид шудан, палидӣ
*Худованд* — соҳиб
*Хулд* — биҳишт
*Хулқон* — кӯҳна, ҷомаҳои кӯҳнаву дарида
*Хулқонҷома* — ҷомадарида, касе, ки дар тан ҷомаи дарида дорад.
*Хунук* — хуррам, фаррух, саодатманд
*Хунӣ* — қотил
*Хурда* — хурд, реза, майда, кӯчак
*Хуро* — сазовор, лоиқ, дархур
*Хуср* — зиён кардан, зиёнкорӣ, зиён
*Хуфья* — пинҳон, пӯшида
*Хӯрда* — айбу хато ба сухан ё рафтори касе гирифтан
*Чалипо* — салиби насрониён
*Чамидан* — хиромидан, роҳ рафтан ба нозу ҷилва, аз рӯи ноз бо хиром печу хам хӯрдан.
*Човуш* — пешрави корвон, сарҳанг ва нақиби лашкар; шотир
*Чоҳ* — мағок, чуқурӣ; чоҳи занахдон, зери манаҳ

## Ч

*Шабаҳ* — номи яке аз маъданҳо. Рӯй — маъданест, ки аз гудохтани он мис ва биринҷӣ ҳосил шавад

*Шаби ялдо* — шаби аз ҳама шабҳо дарозтар; шаби охири тирамоҳ ва шаби аввали зимистон

*Шабоб* — ҷавонӣ

*Шамома* — ҳандалак

*Шаръ* — шариат

*Шақоиқ* — гули лола

*Шаҳна* — доруға, посбон ва нигаҳбони шаҳр, милиция

*Шаҷар* — дарахт

*Шери шарза* — шери хашмнок, ғуррон

*Шибҳ* — мисл, монанд, назир.

*Шикеб* — сабр, тоқат, бурдборӣ, ором

*Шоиба* — шак, шубҳа, гумон

*Шойгон* — пурқимат, гаронбаҳо

*Шотир* — зирак, бебок, чолок, чобук; касе, ки ба танӯр нон мечаспонад

*Шоҳид* — маҳбуб, маъшуқ

*Шурта* — боди мувофиқ

*Шунъат* — зиштӣ, бадӣ, қабоҳат

*Шӯрабум* — замини шӯр, ки дар он зироат намерӯяд

*Шӯҳгин* — чиркин, чирколуд, шӯхнок

## Э

*Эсор* — бахшиш, ҳадья, тӯҳфа

*Эҳтиёл* — макру ҳила кардан, чораҷӯӣ кардан, ҳила ба кор бурдан

*Эҳтизоз* — ҷунбидан, такон хӯрдан

*Эҳтимол* — таҳаммул, сабру тоқат, ба душвориҳо бардошт кардан

*Эҳтироз* — парҳез кардан, дурӣ ҷустан аз касе ё коре

*Эҳтимом* — ҳашамат ва бузургӣ

## Ю

*Юз* — ҳайвони дарандаи палангмонанд, вале хурдтар аз он

## Я

*Яди байзо* — дасти сафед, равшан ва нуронӣ; каромот

*Язак* — ҷилавдор, пешрави сипоҳ, пешқаровул

*Ямин* — рост, дасти рост; тавоной, қудрат, манзилат; савганд

*Ямонӣ* — мансуб ба Яман, ки мамлакати машҳур аст

*Ярлиғ* — фармони подшоҳӣ

*Ярғу* — ариза, шиква, шикоят

*Яъламуллаҳ* — худо медонад

*Яғмо* — тороҷ, ғорат

## Ғ

*Ғабина (Ғабин)* — зарар, зиён; зарардида, фиребхӯрда

*Ғадр* — хиёнат, бевафоӣ; макру ҳила

*Ғайрат* — рашк, ҳасад

*Ғаммоз* — суханчин, хабаркаш

*Ғаммозӣ* — суханчинӣ

*Ғаромат* — товон, зиён, зарар, ҷарима

*Ғарра* — фирефта, мағрур

*Ғарро* — зебо, некӯ, некӯкор, бузург ва шариф

*Ғозӣ* — касе, ки дар роҳи дини ислом ҷиҳод мекунад, ҷанговари ислом

*Ғолиб* — уз-зан — ба эҳтимоли ғолиб

*Ғошия* — пӯшонанда, пӯшиш, парда, пардаи дил, рӯпӯши зини асп

*Ғулл* — занҷир, занҷири оҳанӣ, ки ба дасту пои зиндониён мебастанд

*Ғуроб* — зоғ

*Ғурра* — сафеди пешонӣ

## Қ

*Қабола* — васиқа, санаде, ки аз рӯи он иҷрои кореро ба зимма мегиранд; хати никоҳ

*Қавоид* — ҷамъи қоида; низом, тартиб, оин

*Қазия* — (қазият) — воқеа, ҳодиса, пешомад, кор; ҳукм, фармон

*Қарина* — аломат, нишона; мисол, монанд
*Қасир* — кӯтоҳ
*Қассом* — тақсимкунанда, тақсимгар
*Қатил* — кушта, ҳалокшуда
*Қафо* — силӣ, шаппотие, ки ба паси гардан мезананд; ҷавр, ситам
*Қаҳба* — зани бадкор, фоҷира
*Қибал* — ҷониб, тараф, назд; тоқат, қудрат
*Қиём* — истодан, бархостан, рост истодан
*Қилода* — гарданбанд, ресмон
*Қир* — моддаи ғализи часпонак, ки аз нефт ҳосил мешавад
*Қоид* — роҳнамо, асокаш; нишаста, нишинанда
*Қоиммақом* — ҷонишин
*Қоон* — подшоҳ, подшоҳи одил
*Қоф* — нони қоқ, нони хушкшуда
*Қоқум* — ҳайвоне ба мисли санҷоб аст, вале пӯсташ нарму сафеду гаронбаҳотар аз пӯсти санҷоб аст,
*Қуллоб* — чангак
*Қусур* — аҷз, кӯтоҳӣ
*Қут* — ғизо, таом, озуқа

## Ҳ

*Ҳабба* — дона, маслан донаи гандум, ҷав ва ғайра
*Ҳаволӣ* — гирдогирд, перомун ва даври чизе
*Ҳадис* — сухан, калом
*Ҳадият* — ҳадья, тӯҳфа, армуғон, пешкаш
*Ҳадиқа* — боғ, бӯстон
*Ҳазар* — сукунат дар як ҷо, хонабошӣ, ба хона омадан аз сафар
*Ҳазз* — бахра, насиба, ҳисса; хуррамӣ, хурсандӣ, лаззат
*Ҳазордастон* — булбул
*Ҳайҷо* — ҷанг, корзор, набард, пайкор
*Ҳакам* — довар, қозӣ
*Ҳало* — калимаи нидо; эй, ҳой ва монанди ин
*Ҳамгинон* — ҳама, ҳамагон, ҳама касон, гурӯҳ ва ҷамоати одамони ҳозирбуда

*Ҳамол* — назир, ҳамто, монанд
*Ҳамом* — кабӯтар
*Ҳамро* — сурх
*Ҳарба* — аслиҳа, олати ҷанг, аз қабили шамшер, ханҷар, найза ва ғ.
*Ҳарзалой* — беҳудагӯ
*Ҳаросат* — нигаҳбонӣ, нигаҳдорӣ, посбонӣ
*Ҳатк* — парда даридан, пора кардани парда; шарманда кардан ва расво кардани касе
*Ҳашв* — ин ҷо ба маънои калимаи зоид дар шеър омадааст
*Ҳаққа* — ҳақ, ҳақиқат
*Ҳаҷар* — санг
*Ҳилол* — моҳи нав
*Ҳирз* — тӯмор
*Ҳиштан* — ҷамъ кардану гузоштан, раҳо кардан
*Ҳиял* — ҷамъи ҳила; қудрат ва тавоноӣ дар ҳар гуна вазъият, чорагарӣ; макр, фиреб, найранг
*Ҳиҷоб* — парда, рӯпӯш
*Ҳиҷозӣ* — номи мақоме аз мусиқӣ
*Ҳован* — ҷувози чӯбӣ ё оҳанӣ
*Ҳодис* — тоза, нав; он чӣ ба ҷои кӯҳна ва қадим ояд
*Ҳофиз* — ҳифзкунанда, нигоҳдоранда, нигаҳбон
*Ҳомон* — номи вазири Фиръавн, ки бисьёр ҳарис ва хунхор будааст
*Ҳошият* — аҳлу аёл
*Ҳоҷиб* — пардадор, дарбон
*Ҳубб* — муҳаббат, меҳр, дӯстӣ, ишқ
*Ҳулв* — ширин, лазиз; ширинӣ
*Ҳулла* — ҷома, либоси нав
*Ҳурр* — озод, озода, ҷавонмард
*Ҳуруъайн* — сияҳчашмон, занони сафедпусти фарохчашм, зани зебои биҳиштӣ
*Ҳутом* — реза ва пораву шикастаи ҳар чизи хушк; моли дунё

## Ҷ

*Ҷавод* — саховатманд, бахшанда, олиҳиммат
*Ҷавоз* — рухсат, иҷозатнома
*Ҷавор* — ҳамсоягӣ; паноҳ
*Ҷавф* — андаруни чизе, дохили чизе
*Ҷазоъ* — нола, зорӣ, изҳори ҳузну дилтангӣ, бетоқатӣ, ноором̄ӣ
*Ҷамал* — шутур
*Ҷамом* — аспи баъди аз сафар омадан дамгирифта
*Ҷарас* — зангӯла.
*Ҷаҳул* — нодон, беақл, худписанд.
*Ҷомид* — хушк, яхбаста; мурда, беҷон
*Ҷонсипар* — ҷонбоз, фидоӣ
*Ҷуд* — карам, бахшиш
*Ҷӯлоҳ* — бофанда; ҷӯлоҳӣ — бофандагӣ
*Ҷуҳҳол* — ҷоҳилон, нодонон

## МУНДАРИҶА



*Саади Шерози*

**ПОЛНОЕ СОБРАНИЕ СОЧИНЕНИЙ**

*(на таджикском языке)*

*Муҳаррири масъул А. Афсаҳзод*
*Муҳаррири техникӣ Я. Бекназарова*
*Мусаххеҳ О. Исматӣ*

БИ № 110

Ба матбаа 02.06.88 супурда шуд. Ба чопаш 14.03.89 имзо шуд. Формати $70\times108^{1}/_{32}$. Коғази типографии № 1. Гарнитурааш адабӣ. Чопаш барҷаста. Ҷузъи чопии шартӣ 18,2. Ҷузъи рангаи шартӣ 19,075. Ҷузъи нашрию ҳисобӣ 16,202. Адади нашр 14000 нусха. Супориши № 2114. Нархаш 1 с. 90 тин.

734003, Душанбе, нашриёти «Адиб», кӯчаи Рӯдакӣ, 33.

Матбааи № 1 Комитети давлатии РСС Тоҷикистон оид ба корҳои нашриёт, полиграфия ва савдои китоб.

734025, Душанбе, хиёбони Ленин, 37.